# UMWITEGURO W'IMVURA Y'ITUMBA

AMAGAMBO YAKUWE MU BITABO BY'UMWUKA W'UBUHANUZI

Yasonzoranijwe na B.E Wagner

# 1. UBUTUMWA KRISTO ATUMA KU BASIGAYE

## Kwitegura urubanza

Intambara ikomeye iri hagati ya Kristo na Satani iri bugufi kugera ku ndunduro yayo; Satani ariho arakora uko ashoboye kose kugira ngo ayobye benshi muri iki gihe giheruka cy'imibereho y'igitekerezo cya ki muntu.

Mu gitabo cy'Ibyahishuwe 12:12 tubwirwa ngo "Naho wowe wasi we, na we wa nyanja_we, mugushije ishyano, kuko Satani yabamanukiye, afite umujinya mwinshi, azivuko afite igihe gito." Mwirinde ibisindisha, mube maso; kuko umurezi wanyu Satani azerera nk'intare yivuga ashaka uwo aconshomera" *1 Petero 5:8.*

Na none imiburo imeze ityo yatanzwe n'intumwa y'Imana ihabwa abantu bo mu itorero ryasigayeT'lbihe birushya biraturindiriye. Umuntu wese uzi ukuri akwiriye gukanguka, maze impagarike ye n'umubiri we, n'umwuka, akabyubahisha amategeko y'Imana. Umwanzi atwoga_runono. Dukwiriye kwambara intwaro zose z'Imana. Dukwiriye gukunda kandi tukumvira ukuri ko muri iki gihe. Kuzaturinda twe kwemera ubuhendanyi bukomeye.... Imana yavuganiye na twe mu Buhamya bw'Itorero (T.C. no mu bitabo bisobanura neza umurimo wacu wo muri iki gihe n'umwanya dukwiriye kuba maso ubu. Imiburo yabuwe, umurongo ku murongo n'itegeko ku itegeko, bikwiriye kwitabwaho, niba tutabyitaho tuzireguza iki? *Ibihamya (T.), vol 8, p.298.*

Ndabereka iby'Uwiteka yanyeretse, ntabwo nandika mvuga ibyanjye... ku giti cyanjye. Ahubwo Uwiteka yampishuriye mu iyerekwa iby'umucyo... w'agatanganza warabagiranaga uturutse ku ntebe y'Ubwami y'Imana. *Ibihamya (T), vol. 5, p.67.*

## Akaga kegereje

Muri iki gihe cy'umwijima cy'ibitekerezo by'ibyabaye muri iyi si, dukeneye umurase wose mu mucyo umurika uturutse ku ntebe y' Imana.. Tuzi neza ko igihe cy'akaga gakomeye cyane karindiriye iyi si kuko dusoma mu muzingo wa gatanu w'igitabo *cy'ibihamya (T.), vol.5 p.711*, ngo "igihe cy'akaga gakomeye kirindiriye ubwoko bw'Imana".

“Akaga gakomeye kagumya kutwibasira kiyungikanya.... Satani aruzi ko igihe cye gisigaye ari kigufi. Yashyize abakozi be bose ku mirimo kugira ngo abantu bariganywe bahendwe ubwenge, bazingitiranywe badamarare kugeza ubwo umunsi w’imbabazi uzarangira, maze urugi rw'imbabazi rukingwe iteka ryose. *Uwifuzwa ibihe Byose (D.A.), p.636.*

“Umugaru uriyungikanya urushaho gushega. Mbese twiteguye kuwutsinda*?” Ibihamya (T.), vol 8, p.315*. “Ibigeragezo n’ibishuko biteye ubwoba vol, 9, p. 17.

“Inyigisho yose ikwiriye gutanganwa ubwenge bw’imanza ziteye ubwoba isi izacirwa bidatinze, ... Imana ihe ubwoko bwayo gukanguka, bagende kandi bakore nk’abagabo n’abagore bari_mu rugabano rw’isi ihoraho”. *Ibihamya (T.), vol 8, p36, 37*.

Mu myaka isaga, 70 ishize umugaragu w’Imana yanditse agira ati: “Iyaba umusirikare wese wa Kristo yarakoze umurimo we.... isi iba yaramaze kumva ubutumwa bwo kuyiburira. Ariko uwo murimo uri inyuma cyane. *Ibihamya (T.), vol.9, p.29.*

“Iyo umugambi w’Imana usohozwe n’ubwoko bwayo maze bakamenyesha abatuye isi ubutumwabw’imbabazi, ubu Kristo aba yaramaze kugaruka mu isi, kandi n’abakiranutsi baba baramaze kwakirwa mu rurembo rw’Imana.” Ibihamya (T.), vol.6, p.450. Bamwe bashobora kuvuga bati “Ntabwo ubuhanuzi bw'amategeko y’umunsi wa mbere (Dimanche) bwari bwasohora.” Ariko mumenye iyi ngingo: hakwiriye kubaho ihembura ryo kwizera n’imbaraga z’itorero nk’izo mu itorero rya kera, ni bwo umutima wo kurenganya uzongera guhembuka n’imiriro y’akarengane izongera yake. *Intambara Ikomeye (G.C), p.48*.

Kubera ko kuza kwa Kristo gutinze hakaba hashize imyaka myinshi cyane, mbese ntabwo dukwiriye gushishikarira kwiga tukamenya impamvu nyakuri yateye gutinda kugira ngo twitegure vuba kandi dutebutse kuza kwe?

“Iyaba abakozi b’abantu bakoranaga n’abamarayika b’Imana uko bikwiriye, abantu benshi baba baramenye ukuri. Ariko abantu benshi

mu bahamya Imana basinziriye ku nshingano bahawe". *Ibihamya (T), vol.9, p.46*

Umwuka Wera ategereie ibikoresho akoreramo. Umwuka w'Imana azaherako asukwe mu itorcro ubwo ibikoresho bizaba biteguriwe kumwakira" *Kugira ngo Tumumenye (That I May Know Him), p.330.*

Nabonye abasigaye batiteguye ibyenda kuba mu isi, ubugoryi bumeze nk'ibitotsi nibwo bwibereye mu bwenge bw'abantu b'ingenzi bigisha kwizera kudafite ubutumwa buheruka… Umurimo ukomeye ukwiriye gukorerwa abasigaye... Maraika yaravuze ati: "ingabo nyinshi z'abamarayika babi zirabagose. Mujarajaza ubwenge bwanyu mu buyobe ngo bushukike vuba bureke umurimo w'umwiteguro... Marayika yaravuze ati: Abakomeza Isabato bakwiriye gupfa kunarijye*". Inyandiko za Kera (E.W.) pp.119,120.*

"Ariko rero nta cyo kwireguza dufite, kuko ibyaduka bifatanye n'irangira ry'imbabazi n'umurimo wo kwitegura igihe cy'amakuba byerekanwa rwose" *Intambara Ikomeye (G.C) p.594*. "Hafi y'abavuga bose ko bizera ukuri ko muri iki gihe ntabwo biteguye gusobanukirwa n'umwiteguro wo muri iki gihe." *Ibihamya (T.) vol.l p.466*. Kristo umugabo wo guhamya ukiranuka (Ibyahishuwe 1:5) yatumye ubutumwa bw'itorero ry'I Laodokia, ni tubwitaho buzatwiteguza imvura y'itumba.

## Guhamagara kwa Kristo guheruka

"Uwiyita Amen, umugabo wo guhamya, kandi ukiranuka w'ukuri, inkomoko y'ibyo Imana yaremye aravuga aya magambo ati: nzi imirimo yawe, yuko udakonje kandi ntubire, iyaba wari ukonje cyangwa ubize! Ni uko rero kuko uri akazuyazi udakonje kandi ntubire, ngiye kukuruka. Kuko uvuga uti: ndi umukire, ndatunze kandi ndatunganiwe, ntacyo nkennye; utazi yuko uri umutindi wo kubabarirwa kandi uri umukene n'impumyi, ndetse wambaye ubusa. Dore ndakugira inama: ungureho izahabu yatunganirijwe mu ruganda ubone kuba umutunzi kandi ungureho n'imyenda yera kugira ngo wambare isoni z'ubwambure bwawe zitagaragara kandi ungureho umuti wo gusiga ku maso yawe kugira ngo uhumuke. Abo nkunda bose ndabacyaha nkabaha n'ibihano, nuko rero gira umwete wihane. Dore

mpagaze ku rugi ndakomanga umuntu niyumva ijwi ryanjye, agakingura urugi nzinjira iwe dusangire. Unesha nzamuha kwicarana nanjye ku ntebe yanjye y'Ubwami, nkuko nanjye nanesheje nkicarana na Data ku nteye ye." Ubutumwa bwatumwe i Laodokia ni ikimenyetso nyakuri cy'uburyo bw'iby'umwuka by'itorero ryasigaye mu minsi iheruka y'ibitekerezo by'ibyabaye mu isi kandi jnibwo buheruka Kristo ahamagarira abasigaye mbere yo kurangiza igihe cy'imbabazi.

Icyateye akazuyaze n'ubutindi bya Laodokia nuko inarijye yiganje mu mutima, nawe Kristo agakingiranirwa inyuma y'urugi. Ubutumwa bwatumwe i Laodokia ni "umugayo uteye ubwoba", *Ibihamya (T.) vol.3, p.252.* Nyamara ni ubutumwa bw'urukundo. Ni uguhamagara k'urukundo ruhamagarwa n'umukunzi ukomeye. Ni_twita ku nama y'umugabo wo guhamya ukiranuka, tugakingurira umutima umusimbura wa Kristo ariwe Mwuka Wera, azawinjiramo, maze duhabwe imbaraga y' Imana ituma dutsinda ibiturushya no kwishimira amahirwe akomeye yo kwicarana na Kristo ku ntebe ye y'Ubwami.

"Umwuka niwe utuma Kristo atura muri twe; kandi rero umwuka w'Imana winjiye mu mitima bitewe no kwizera, niryo shingiro ry'ubugingo budashira." *Uwifuzwa Ibihe Byose (D.A), p.388*. Ni mutyo dusenge twiga ibikurikiyeho byanditswe n'intumwa y'Imana by'ingingo ikomeye ishingiweho n'uburuhukiro bw'iteka ryose. "Inama y'umugabo wo guhamya ukiranuka, ntabwo yerekana ko ababa akazuyazi babuze ibyiringiro, haracyariho umwanya wo kwivana muri icyo gihe kibi barimo kandi ubutumwa bw'i Laodokia bwuzuye gukomeza umutima". *Urwibutso n'Integuza (R. & H.), 28/8/1894.*

"Imiburo iburira itorero riheruka ikwiriye no kububwirwa abiyita bose ko ari abakristo. Ubutumwa bw'I Laodokia bumeze nk'inkota ityaye amugi yombi, bukwiriye kwamamazwa no mu matorero yose... Mbese aho twihatira kugira ngo amatorero yose aburirwe?" *Ibihamya (T.), vol.6, p.77.*

Ibi bizamarira iki ubutumwa bw'umugabo wo guhamya ukiranuka ku banya Laodokia? Aha ntihashobora kubamo kwibeshya. Ubu butumwa bukwiye kubwirwa itorero ry'akazuyazi rikabubwirwa n'abagaragu b'Imana., Bukwiye guhwiturira abantu bayo kuva mu mudamararo n'akaga ko kwibeshya bagahagarara bakiranutse rwose imbere

y'Imana. Ubu buhamya nibwemerwa buzatera gukora no kwicisha bugufi no kwicuza ibyaha. *Ibihamya vol 7 p.259* "Akaga gakomereye umuntu ni ukwibeshya ubwe" *Umurimo w'ubuvuzi (MH), p.455.*

"Ibyiringiro by'aba nya Laodokia bigaragaza imyifatire yabo imbere y'Imana no gusobanukirwa n'insiriri y'indwara yabo ntibakonje kandi ntibabira, ni imbera byombi nyamara icyo gihe ntibabura kwirata ubwabo ko ntacyo bakennye" *Ibihamya (T.) vol.4, p.87.*

"Mvuge iki kugira ngo mpugure abantu b'Imana basigaye? Neretswe ko imbere, yacu hari ibibi biteye ubwoba;' Satani n'abamaraika be bashishikariye kuyobya ubwoko bw'Imana. Azi yuko nibasinzira kera azaba abifatiye, kuko bazarimbuka nta kabuza. *Ibihamya (T.), vol.l, p.263.*

Kuki abasigaye batiteguye kubwirizanya ubutumwa bwa Marayika wa gatatu imbaraga ikomeye muri iki gihe giheruka cy'ibitekerezo by'ibyabaye mu isi? Amagambo akurikiraho ahishura uburyo umwanzi ategura intambara.

## Ubuhenzi bwa Satani

"Satani nabishobora, azabavutsa umwiteguro wo kuzahagarara kuri uwo munsi, azashyira ibintu by'inkomyi mu nzira banyuramo maze abaterereze gukunda_ubutunzi bw'isi, abatera no kwikorera umutwaro uremereye w'amaganya kugira ngo imitima" yabo iremererwe n'iby'ubugingo maze umunsi wo kugeragezwa uzabatungure nk'umujuru' Intambara. *Ikomeye (G.C), pp, 625,626.*

"Imbaraga za Satani zirakora cyane ngo zikomeze kuyobya imitima ye kumenya ukuri guhoraho. Umwanzi yateguye ibirushya bihwanye n'imigambi ye bwite Inyungu z'iby'isi, n'imikino, n'imyambarire y'iki gihe ibyo nibyo byigaruriye imitima y'abagabo n'iy'abagore". Ibihamya (T) Vol.9, p.43.

"Dukwiriye gutera umugongo ibintu igihumbi biduhuza. Habaho ibintu byinshi kandi bigatera no gushimikira, nyamara amaherezo yabyo akaba ubusa: Abanyurwa nabyo bakomeye baharanira kwita ku bintu by'agaciro gake kandi bakaba aribyo bibandaho". Dukeneye kumenya

ishingano yacu yo kugaburira imitima yacu ibyo kurya biyerekeza ku bugingo bw'umwuka". *Ibihamya (T.), vol.8, p.316.*

"Umuntu yamenyereye kwita ku migambi ya Satani kandi ntiyakwishoboza gutsinda umwanzi ukomeye atyo, keretse Kristo, umuneshi ukomeye cyane, atuye muri we, akayobora imigambi ye, akamutera imbaraga... Satani arategura ibishuko bye kugira ngo mu ishukana rye riheruka, ashukashuke abantu b' Imana be kuzamenya ko ari we". *Ibihamya (T.), vol.l, p.341.*

"Uwo mugome utagoheka ahora aboga runono buri mwanya". *Intambara Ikomeye (G.C), vol.l, p.508*. "Abamaraika babi bahora batwoga runono buri mwanya*" Ibihamya (T), vol.l, p.302*.

**Kwirinda ubuhenzi bwa Satani**

Ndabwira bose nti: ni mwirinde ubwanyu kuko Satani wigira nka maraika w'umucyo, azerera muri buri teraniro ry'abakozi ba Kristo, no muri buri torero, ashaka kwigarurira abizera?' Ibihamya (T.) vol.8, p297

"Nta kintu Satani atinya cyane nko kubona abantu b' Imana batunganyiriza inzira zabo kuvanamo inkomyi yose kugira ngo Uwiteka_asuke ku mwuka we". *Kristo Gukiramika Kwacu (Christ Our Righteousness) p. 149.*

'Intambara ikomeye yo kurwanya ubwiko n'ubuhenebere bw'umutima w'umuntu ntibikwinye kudebekerwa.... Abibagirwa Imana bose. naho yaba ari isaha imwe cyangwa akanya gato bari mu nzira y'akaga". *Ibihamya (T.), vol.5, p397*

"Iyo umukristo aretse kwirinda uwo wanzi uhora umwoga runono amugwa gitumo". *Ibihamya (T.), vol.5, p. 394.*

Umugabane umwe wa gatatu w'abamaraika bo mu ijuru barohejwe. Eva na Kaini, imfura ye barohejwe nabo. Abantu bose uretse umunani gusa barohejwe igihe cy'umwuzure. Abenshi mu bayobozi b'amadini, mu gihe cya Kristo barohejwe n'ubwo bahamishaga umwana w'Imana gukora bimwe mu bitangaza bye bikomeye cyane.

Mu minsi y'imperuka, ubwo imbaraga za Satani ziziyongera bikomeye cyane, azayobya n'intore niba bishoboka. *(Matayo 24:24*). "Kubera

kwiyongera kw'imbaraga z'ibishuko bya Satani, ibihe turimo byuzuwemo n'akaga k'abana b'Imana. *Inama ku Babyeyi n'Abigisha (C.P.Th), p.322.*

"Naho twaba dufite icyubahiro gikomeye gite, dukwiriye kuba maso tugasenga ubudasiba. Dukwiriye kugengwa n'umwuka w'Imana buri munsi, tutagenza dutyo twatwarwa na Satani... Abatiyeguriye Imana rwose_bakoreshwa_umurimo wa Satani igihe bakirata ko_bari mu mirimo ya Kristo" *Ibihamya (T.) vol.5, p. 102,103.*

"Satani yigarurira umutima wose utahisemo kugengwa n'umwuka w' Imana". *Ibihamya ku Babwiriza (T.M.) p.79.*
"Bake bizera mu mitima ko hariho irimbukiro twazibukira, hakaba n'ijuru twatsindira". *Uwifuzwa mu Ibihe Byose (D.A.), p.636.*

1 abatesalonike 5:17 "Musenge ubudasiba". "Gusabana umwete udacogora gukomoka ku kwizera kutuzanira umucyo n'imbaraga zitubashisha gutsinda Satani mu bihe atuguye gituma afite ubukana bwinshi". *Kubabarakwa Kristo (The Sufferings of Christ), p.8.*
"Umwete mwinshi ubu ni wo ukwiriye kutugenga". *Ibihamya (T.), vol.9, p.44.*

## Guhwitura ubwoko bw'Imana

Ni mutyo ubu busobanuro bw'ubumana tubugereranye n'ubutumwa bw'abanya Laodokia.

"Uzemera inama yuwo mugabo wo guhamya ukiranuka ushakashake izahabu zatunganirijwe mu muriro, n'umwambaro wera n'umuti wo gusiga kumaso. **Izahabu nizo**: Kwizera, n'urakundo; naho **umwambaro wera** niwo gukiranuka kwa Yesu Kristo. **Umuti wo gusiga ku maso** ni wo buhanga be'umwuka butuma ubona uburiganya bwa Satani ukabuzibukira no kumenya icyaha ukakizinukwa, no kubona ukuri ukakumvira" *Ibihamya (T.), vol.5, p.233.*

"Ariko abantu benshi_ntabwo bemera amahame y'ukuri ko bakwiriye gusigwa amavuta... aturutse mu ijuru..." Izina abakobwa b'abapfu rishushanya umuco wabafite umutima utaryarya wahinduwe n'umwuka w' Imana. Kuza kwa Kristo ntiguhindura abakobwa b'abapfu ngo babe abanyabwenge... urugero rw'itorero rigereranywa n'abakobwa

b’ababpfu na none ruvugwa nk’urw’iry’i Laodokia.” Urwibutso n 'Integuza (R.&H.), 19/8/1890.

"Ubutumwa bw’I Laodokia bwerekeye ku bwoko bw’Imana buvuga ko bwemera ukuri ko muri iki gihe. Umutwe minini ni uw’abigisha b’akazuyazi, babyitirirwa ariko badafite umuhati... ntibashaka gupfa ku narijye. *Ubuhamya (T.), vol.4, p.87.*

“Neretswe ko ibihamya Abanyalaodokia byerekeye ubwoko bw’Imana muri iki gihe... byateguriwe guhwitura ubwoko bw’Imana ngobimenyeho ubuhakanyi bwabo, bibatere kwihana bashishikaye, ngo babe-baboneye imbere ya Yesu babe bakwiranye n’ijwi rirenga rya maraika gatatu”. *Ibihamya (T.), Vol.1, p.186.*

Amagambo atangira asobanura neza ko kubera kwita ku butumwa bw’Imana buzaba bwiteguye kwamamaza ubutumwa bwa Maraika wa gatatu bafite imbaraga ikomeye mu mvura y’ltumba. Ariko rero aba nya Laodokia badasobanukirwa n’ubukene bw’Umwuka kandi bakaba badashaka no gukurikiza inama ya Kristo, umugabo wo guhamya ukiranukabazanyeganyega.

“Nabajije ubusobanuro bw’inyeganyega nabonye, maze nerekwa ko ryatewe n’ubuhamya budakebakeba bwazanywe n’inama y’umugabo wo guhamya ukiranuka abuzunira abanyalaodokia. Buzigirira ayabwo maherezo meza mu mutima w’ubwakiriye. Buzamuyobora gushyira hejuru gahunda no kwerekana ukuri_gutunganye. Bazahaguruka baburwanye. ni cyo kizatera inyeganyega mu bwoko bw’Imana!”.

“Nabonye k’ubuhamya bw'umugabo wo guhamya ukiranuka butemewe igice. Ubwo buhamya bw’Imana Itorero ryerekejeho bwarapfobejwe, n’ubwo butaretswe uruhenu. Ubwo buhamya bukwiriye kwihanisha cyane; ababwemera by’ukuri bose bazabwumvira kandi bezwe.” *Inyandiko za Kera (E.W.), p.270*

**Abita ku butumwa**

Ni twita kuri ubu butumwa buheruka bwatumwe ku basigaye, ntabwo tuzanyeganyega. Ubwo itegeko rya Dimanche rizashyirwamo umurego, tuzatsinda icyo kigeragezo gikomeye, tumenyereye imvura y’itumba, dufite umugabane wo kuvugana ubutumwa imbaraga ikomeye mu gihe

cy'ijwi rirenga. Abasigaye b'intungane bazakurikira inama ya Kristo, umugabo wo guhamya ukiranuka. Bazabamba inarijye, bahindurwe n'umwuka wera, bakwiriwe n'imvura y'itumba no guhindurwa.

"Abemera kugengwa n'Imana bose, ngo ibashorere kandi ibayobore, bazashobora kuribata ibyago Imana yemeye ko bitera. Babitewe n'umwuka w'uwatanze ubugingo bwe kubw'abari mu isi, ntabwo bazongera guhagarara mu bwinanirwe bagamije ibyo badashobora gukora. Ahubwo bambaye intwaro z'ijuru, bakabuze bajye ku rugamba, baharanira gukorera Imana bashize amanga, bazi neza ko ubushobozi bwayo buzabaneshesha." *Ibihamya (T.), vol.7, p.14.*
Imana izakora uwo murimo nituyiha ibikoresho." *Ibihamya (T.), vol.9, p.7*

"Dushinzwe inshingano ikomeye cyane yo kuburira abari mu isi ko igiye kurimbuka. Impande zose ari kure ari na bugufi, hose baratabaza ngo hafashwe. Imana irahamagara Itorero ryayo ngo ribaduke ryambare imbaraga. Hakwiriye gutsindirwa amakamba atangirika; n'ubwami bwo mu ijuru bukimikwa, isi igumya guheneberera mu bujiji ikwiriye kumurikirwa."

"Nk'uko ubutumwa bwa maraika wa gatatu bwibanze mu ijwi rirenga bukwiriye kubwirizanywa imbaraga ikomeye n'icyubahiro. Mu maso h'ubwoko bw'Imana hazarabagiranishwa n'umucyo wo mu ijuru." *Ibihamya (T.), vol.7, pp.16,17.*

Mbega_umwanya mwiza! Nzi neza yuko wowe nanjye tuzagambirira kwita ku butumwa bw'urukundo bwa Laodokia, gupfa ku narijye buri munsi, kwemerera Umwuka Wera kugenga ubugingo bwawe rwose kugira ngo witegure vuba imvura y'itumba kandi ukore uwawe mugabane wo kwubwirizanya ubutumwa imbaraga yo kwinginga mu gihe cy'ijwi rirenga.

*******

## 2. IMVURA Y'UMUHINDO IRAKENEWE CYANE UBU

Isi yose itegerezanije amatsiko cyane irangira ry'intambara ikomeye iri hagati y'icyiza n'ikibi. Ubwoko bw'Imana busatiriye ingabano z'isi ihoraho." *Abahanuzi na Abami* (P.K.), p.148. Ubu butumwa bwatanginye igihe nk'uko byahanuwe, kandi bugiye kurangira. Imana izarangirisha uwo murimo (Abaroma 9:28) wowe nanjye niba tubishaka, cyangwa abandi niba tutabishaka. Umwuka wera atangirwa gukora umurimo, s'umurimo twihitiyemo ubwacu, ahubwo gukora umurimo Imana iduhamagariye gukora

"Ntidushobora gukoresha Umwuka Wera, ahubwo Umwuka Wera niwe ugomba kudukoresha. Imana ikoresha Umwuka mu bwoko bwayo gushaka nogukora ibyiza ishaka" *Uwifuzwa mu bihe Byose* (D.A), p.672.

### Imbaraga ihindura y'Umwuka Wera

Niba tudashaka kwemerera Umwuka Wera kugira umwanya mu bugingo bwacu, ubwo tuzaba dukoresha umwete w'umubiri atari imbaraga z'umwuka, amaherezo azaba ayahe? Ngiki igisubizo cy'Imana: "Nitutagira umwuka n'imbaraga z'Imana, gukora twerekana ukuri bizaturushya" *Ibihamya* (T), vol.5, p. 158. Amagambo ya Yesu aheruka atarazamurwa mu ijuru ashobora kumvikana mu matwi yacu" "Icyakora muzahabwa imbaraga. Umwuka Wera nabamanukira; kandi muzaba abagabo bo kumpamya i Yerusalemu n'I Yudaya yose n'i Samaria no kugeza ku mpera y'isi" *Ibyakozwe* 1:8.

"Kristo umwigisha mukuru, afite ibintu by'uburvo butari bumwe ari byo bitoranywamo, ariko icy'ingenzi yibanzeho cyane n'isukwa ry'Umwuka Wera. Mbega ibintu bikomeye yahanuriye itorero kubera iyo mpano! Ni kintu ki kititabwaho ubu? *Ubutumwa bwatoranijwe* Igitabo cya 1 (S.M. Book 1), p. 156.

Umuntu akeneye imbaraga imurenze ubwe, imugaruramo ishusho y'Imana, kandi ikamubashisha gukora umurimo wayo: ariko ibyo ntibituma umurimo w'umuntu uta agaciro. Ubugiraneza bushikamye ku mbaraga z' Imana, butuma Kristo atuzwa mu mitima no kwizera, kandi kubera gukorana n' Imana, ubushobozi bw'umuntu burahinduka bukagira imbaraga y'ibyiza.

Wa_wundi wahamagaye abarobyi b'i Galilaya n'ubu aracyahamagara abantu kumukorera umurimo. Kandi yishimira kutwerekanira mu bushobozi bwe nk'uko yabwerekaniye mu_bigishwa be ba mbere" *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D. A), pp.296,297.

"Ijuru twarigezwamo n'umurimo umwuka yakora mu mitima; kuko dukwiriye kugira gukiranuka kwa Kristo ho icyemezo turamutse twemerewe kwegera Data. Kugira ngo tubone gukiranuka kwa Kristo, dukwiriye buri munsi guhindurwa n'imbaraga z'umwuka kuba abasangjye kamere y Imana. Ni umurimo w'Umwuka Wera kuduhesha agaciro, no gutunganya umutima no gushyira umuntu hejuru." *Ubutumwa Bwatoranijwe* Igitabo cya 1 (S.M., book 1), p.374. Satani azashaka uko avutsa isukwa ry'Umwuka Wera abikoresheje kwiyoberanya. Soma *Intambara Ikomeye* (G.C), p.464.

### Imbaraga y'Umwuka Wera irakenewe cyane

Hashize imyaka myinshi tubona ibihamya byinshi byo kwiyoberanya. Mbese ubwo igihe kigumya gutinda cyane, aho kuryarya ntibiziyongera? Ubukene bukomeye cyane abari mu isi bakennye ni ukwerekanwa kw'imbaraga ihindura y'Umwuka Wera mu bugingo bw'abamamaza ubutumwa buheruka bw'imiburo.

Mu myaka myinshi benshi bumva babikeneye. Hano hari amagambo makeya mu nyigisho zivuga ku byerekeye kubwiriza ubutumwa zatanzwe mu 1952 na William Ware Ayer yigisha icyigisho cy'abigishwa b'iby'iyobokamana (Theologie) mu ishuri rya Bob Jones. Ibyo yabyanditse mu gitabo cye cyitwa (*Ibirimi by'umuriro ku*

*Ruhimbi),* muri cyo yaranditse ati: “Dukeneye umuhanuzi! Dukeneye Eliya. None rero turabaza tuti Imana ya Eliya iri hehe? ...”

“Muri iki gihe giheruka cy’ibyago, itorero ry’Imana ritegereje nkawa mugabo wari utegerereje ku kidendezi cya Betesida....”. “Icyo itorero rikeneye n’umwuka n’imbaraga nk’iza Eliya. Bagomba gutakambira Imana nka Eliya ngo ibone kuriha imbaraga nk’iza Eliya...”

Ndibwira yuko ntaba nkabije ndamutse mvuze ko benshi mu bizera bacu babuze rwose imbaraga zo gushyikira ndetse no gushyikiriza abanda imbaraga z’ukuri kw’Imana. Ababwiriza bakwiriye kurangurura. “Babwire abantu ko ari ba bahamya bakiranuka; kugeza ubwo abantu bazakangukira umurimo wo gukiza imitima”.

Umuntu umwe yaravuze ati: “Itorero riri mu muriro wo kwamamaza ubutumwa, ahubwo rikwiriye kugira umuriro wo kwamamaza ubutumwa.” Ibyo byavuzwe n’umufasha w’umukuru wa Conference Generale, kuwa 1 Ugushyingo 1942: Yongeye kuvuga ati: “Mwene Data Wagner ndizera yuko ikintu kibuza umurimo kurangira ubu ari ukubura kwitanga guhagije n’umuriro uhagije w’ubuntu mu mitima y’abizera bo mu matorero yacu ahantu.hose. Iyaba abakozi bacu n’abizera.bacu bari bifashe uko bakwiriye kwifata, imvura y’itumba yasutswe, kandi ubutumwa byakwihuta nk’umuriro wo mu gisanze”.

Kubura kw’imbaraga y’imvura y’itumba muri iki gihe gushobora kwitondesha imitima yacu kukaduhatira gukurikiza neza inama Kristo agira Abanyalaodokia kugira ngo twihutire cyane gutegurirwa ihemburwa, ngo twitegure gukora uwacu mugabane mu ibwirizanywa imbaraga ikomeye igihe cy’ijwi rirenga.

Amagambo akurikira yavuye mu mwuka w’ubuhanuzi, agaragaza icyatumye imyura y’ituniba itinda kugwa, n’icyo twakora twitegura kubwirizanya ubutumwa imbaraga ikomeye. “Neretswe ubwoko bw’Imana butegereje guhindurwa ukundi kandi bategereje imbaraga

ikomeye yo kubakomeza! Bakwiriye gukora, bakwiriye gukora umurimo ubwabo bagashishikarira kwisabira Imana ubwenge nyakuri.

Ibyo tubona ubu birakomeye kandi bihagije kudutera kugira umwete wokugeza ubuturo bw'ukuri mu mitima y'abazategа amatwi". *Ibihamya* (T), vol.2, p.261.

"Neretswe ubwoko bw'Imana ari nta muhati bafite ubwabo, ahubwo bategereje kugomba guhwiturwa ngo bakizwe ibibi n'ibicumuro byabo. *Ibihamya* (T), vol.2, p.619.

"Benshi bananiwe cyane kwakira imvura y'umuhindo. Ntibabonye imigisha yose Imana yabageneye, bibwira.yuko ibyo babuze bazabihabwa n'imvura y'itumba. Ngo bagiririrwe ubuntu bwinshi cyane, niho baziyemeza gukingura imitima yabo ngo ibwakire. Baba bacumuye bikabije... Nitutajya mbere, ntitwiyemeze kwakira imvura zombi iy'umuhindo n'itumba tuzabura imitima yacu, maze iyo nshingano ibe ariyo iturega ubwacu". *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M), pp.508,508.

**Kwitegura kwakira imvura y'itumba**

Umwuka Wera mu gihe cy'imvura y'umuhindo aratweza kandi akaduhindura kugeza ubwo dutsinda kandi tukunguka kunesha mu buryo bwose. Uwo ni wo mwiteguro dukwiriye kwitegura mbere yo kwakira imvura y'itumba. "Uyu munsi ukwiriye kwiyegurira Imana, kugira ngo wimaremo inarijye.... Uyu munsi, birakwiriye ko igikoresho cyawe cyaba cyejejwe kugira ngo kibe cyiteguye... imishunzi y'imvura y'ituma izagwa, kandi umugisha w'Imana uzuzura umutima ukwiriye umubatizo w'Umwuka Wera". *Ubutumwa Bwatoranijwe Igitabo cya I* (S.M, book 1), p.191.

"Ni ibyacu kwivanamo ubugoryi bwose bwo mu ngeso zacu no gukura umwenda wose mu rusengero rw'umutima. Ubwo rero_imvura

y'itumba izatugwaho nk'uko iy'umuhindo yaguye ku bigishwa ku Munsi wa Pentekote". *Ibihamya* (T), vol.5, p.214

"Abatsinda mu buryo bwose, bakarinda ikigeragezo cyose, bakagitsinda, uko byaba biri kose baba baritaye ku nama y'umugabo wo guhamya ukiranuka, kandi bazahabwa imvura y'itumba, maze babe bakwiriye kwimurwa". *Ibihamya* (T), vol. 1, p. 187.

"Nabonye ko benshi bangiriye umwiteguro ukenewe cyane, barindira igihe cy'ivugururwa n'icy'imvura y'itumba kubabashisha guhagarara ku munsi w'Umwami no kubahwa imbere ye. Yoo, mbega ngo mu gihe cy'amakuha ndabona benshi babuze ubuhungiro! Bagarambiye umwiteguro ukenewe; nuko ntibashoboye kwakira ivugururwa, iryo bose bagomba kugira ngo ribabashishe kubaho Imbere y'Imana Yera. ...Nabonye ko nta n'umwe wasangiye iryo vugururwa keretse abatsinze ikigeragezo cyose, n'ubwibone, no kwikunda no gukunda iby'isi, kandi bagatsinda ijambo ribi ryose n'umurimo mubi wose". *Inyandiko za Kera* (E.W), p.71.

"Neretswe ko ubuhamya bwohererejwe Abanyalaodikia bavuga ubwoko bw'Imana muri iki gihe, ... bwagenewe gukangura ubwoko bw'Imana, kwimenyaho ubuhakanyi bwabo, kuberekeza ku kwihana nyakuri, kugira ngo bemerwe na Yesu, babe bakwiriye ijwi rirenga rya maraika wa gatatu". *ibihamya* (T), vol. 1, p. 186.

### Imvura y'umuhindo itegurira abantu kwakira imvura y'Itumba

Abadahora bapfa ku narijye kandi ngo bemerere Umwuka Wera kweza no guhindura ubugingo bwabo, ntibazamenva cyangwa ngo basobanukirwe no kugaragara k'Umwuka Wera, mu mvura y'itumba. Bazanyeganyega kandi bazasimburwa n'abandi bakomeje ukuri kandi bakubiye hamwe n'ubwoko bukomeza amategeko y'Imana.

"Dukwiriye kumenya tudashidikanya ko Umwuka Wera nasukwa abatakiriye Yesu bose kandi ngo bishimire imvura y'umuhindo,

ntibazabona cyangwa ngo basobanukirwe n'agaciro k'imvura y'itumba". *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p. 399. "Nyamara ntihakwiriye kubaho ihinyu ry'ubuntu bwerekanywe n'imvura y'umuhindo. Ababeshwaho n'umucyo bafite gusa, nibo bahabwa umucyo ukomeye.

Nitudahora tujya mbere buri munsi mu bimenyetso by'umukristo Ukoranye umwete, ntituzasobanukirwa n'iyerekanwa ry'Umwuka Wera mu mvura y'itumba. Yagwa ku mitima y'abo duturanye bose, ariko twebwe ntituyisobanukirwe cyangwa ngo tuyihabwe". *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M) p.507.

Ababuze Umwuka Wera bose ntibashobora kuba abarinzi bizerwa bo ku nkike z'i Sioni; kuko bahumye ntibabone umurimo ukwiriye gukorwa, kandi ntibavuze impanda uko bikwiriye. Umubatizo w'Umwuka Wera uzerekeza ku ihembura ry'itorero nyakuri n'ikorwa ry'imirimo myinshi itangaje nko ku munsi wa_Pentekote. Ubwenge bwo mu ijuru buzatuzamo, kandi abantu bazavuga nk'abavugishwa n'Umwuka Wera w'Imana. Ariko Imana yashobora gukoresha abantu nk'uko yakoze ku munsi wa Pentekote no hanyuma yayo,

Benshi bavuga ubu ko bizera ukuri basobanukiwe ho hato ku by'imikorere y'Umwuka Wera bakaba basakuza bati: 'Mwirinde imyizerere ikakaje'. Cyangwa bakavuga iby'abuzuye Umwuka Wera bati: Aba Bantu basinzi ihira'. "... hazabaho n'abazabaririza kandi banegurane igihe Umwuka w'Imana azaba agenga abagabo n'abagore, kuko imitima yabo ubwabo itahindutse, ahubwo ikonje kandi ikaba itajijutse". *Ubutumwa Bwatoranijwe* Igitabo cya 2 (S.M. book2), p.57.

"Imibare y'iyo nteko yaragabanutse. Bamwe baranyeganyeze batakara ku nzira. Abatagize icyo bitaho kandi ntibahinduke, ntibifatanye n'abakunze kunesha n'agakiza, babisabye bashimikiriye kandi barabibabarijwe ntibabihabwa, ahubwo batakaye inyuma mu mwijima,

uwo mwanya basimburwa n’abandi bakomeje ukuri kandi bahawe icyubahiro”. *Inyandiko za Kera* (E. W.), p.271.

**Kwitegura ubu imvura y’itumba**

“Ubu ni igihe dukwiriye kumesa ibishura by’imico yacu tukabyejesha amaraso y’Umwana w’intama, iki ni cyo gihe dukwiriye gutsinda ubwibone n’uburara, n’ubupfapfa bwa kamere. Iki ni cyo gihe dukwiriye gukanguka tukagambirira dukomeje kugorora ingeso zacu. “Uyu munsi ni mwumva ijwi ryayo, ntimwinangire imitima”. Turi mu gihe cy’igeragezwa rikomeye cyane; dutegereje, kandi turindiriye kuboneka k’Umwami wacu. Isi iri mu mwijima, ngo uwo munsi uzabatungure nk’umujura” ... “Mbese murakora iki, bene Data, mu murimo ukomeye w’umwiteguro?

Abifatanya n’isi bazagira ishusho yayo, kandi bitegure ikimenyetso. Abatiyemera bose, ahubwo bakicisha bugufi imbere y’Imana bakejesha imitima yabo kumvira ukuri, bahabwa ishusho y’ijuru, kandi bakitegura ikimenyetso cy’Imana mu ruhanga rwabo. Itegeko niritangwa rigashyirwa ho ikimenyetso imico yabo izakomeza itungane kandi idafite ikizinga iteka ryose”. *Ibihamya* (T), vol.5, pp.215,216.

Igihe kiratinze cyane. Ntidukwiriye kuzarira. Abisirayeri bazerereye mu butayu imyaka 40 kandi baba barageze mu gihugu cy’isezerano mu byumweru bibiri gusa.

Ubwo ubwoko bw’Imana buzaba bwiteguye imvura y’ituma, umurimo w’Imana uzarangira mu gihe kigufi. “Nta mwanya n’umwe twaba amahoro keretse tuyobowe kandi tukagengwa n’Umwuka Wera”. *Guhamaganva Kwacu* (Our High Calling), p.187.

“Nta mbaraga ya kamere yacu, cyangwa ubuhanga bw’ubwenge bwacu, cyangwa guhuguka k’umutima, ahubwo, buri mwanya bikeneye guhora bigengwa n’umwuka w’Imana”. *Abakurambere n'Abahanuzi* (P.P), p.421.

“Dukeneye guhumekerwa mo ubugingo bw’ubumana...Imyuzure y’imbaraga z’umwuka ikwiriye gukomeza gusukwa ku biteguye kuyakira”. *Ibihamya* (T), vol.8, p.46.

“Dukwiriye gusenga ubudahwema kugira ngo Umwuka Wera azatumanukire, dusenge nk’uko abigishwa basenze ku munsi wa Pentekoti. *Ibihamya* (T) vol.l, p.158.

Ubukene bwacu bukomeye n’ugusigwa buri munsi Umwuka wo kudutegurira imvura y’itumba.

### 3. UMUTIMA WA KRISTO

“Mugire wa mutima wari muri Kristo Yesu” Abafilipi 2:5. “Mutyo Kristo atubere urugero, n’icyitegererezo gitunganye kandi cyera twahawe ngo tumukurikize” *Kugira ngo Tumumenye* (That I May Know Him), p.265.

“Isi iracyakeneye icyo yari ikeneye mu myaka igihumbi na Magana urwenda ishize... guhishurwa kwa Kristo”. *Umurimo w’Ubuvuzi* (M.H), p.143.

“Kuba umukristo, si ukwitwa izina rya Kristo gusa, ahubwo ni ukugira umutima nk’uwa Kristo, no kwita ku migambi y’Imana mu bintu byose”. *Kugira ngo Tumumenye* (That I May Know Him), p.174.

Dr. Elton Trueblood, umunyabwenge w’ikirangirire yaravuze ati: “Dushaka umwanduko w’itorero ry’ukuri, urugaga rw’imitima ikunda, rigaragaza umutima wa Kristo”. Amagambo akurikiraho atugaragariza uburyo Kristo yisunganga Se ari we cyitegererezo cyacu.

“Ni ko na Kristo igihe yahindukaga umuntu yisungaga imbaraga y’’Imana. Yaravuze ati: “Ntacyo mbasha gukora ubwanjye” *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A), pp.674, 675.

“Igihe Yesu yakangurirwaga gucyaha umuyaga, yari mu mahoro asesuye. Nta kimenyetso na gitoya cy’ubwoba cyamurangwagaho ari mu mvugo cyangwa mu mirebere, kuko nta bwoba bwari mu mutima we. Ariko ntarakigumira muri izo mbaraga z’ishobora byose. Ntarakiruhukira nk’Umwami w’isi n’inyanja n’ijuru. Icyo cyubahiro yari yaracyiyambuye, kandi aravuga ati” ‘Ntacyo mbasha gukora ubwanjye’ (Yohana 5:30). Yizigira ga imbaraga za Se. Mu kwizera... urukundo rw’Imana n’uburinzi bwayo niho Yesu yagumye, kandi n’ubufasha bwa rya jambo yaturishije umuyaga bwari ubw’Imana” *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A), p.336.

Yesu yaravuze ati: “Ahubwo Data uguma muri jye ni we ukora imirimo ye”. Yohana 14:10. Kandi Yesu aratubwira ati: “Nta cyo mubasha gukora mutamfite” Yohan 15:5.

“Imirimo yacu myiza yose ishingiye ku mbaraga ziturenze ubwacu!”. *Ibyigisho by a Kristo* (C.O.L.), p.160.

**Gukurikiza icyitegererezo cya Kristo**

Iyo tumeze nka Laodokia ntitumenya ubukene bwacu. Twibwira yuko “nta cyo dukennye”. Ariko “Akaga gakomereye umuntu ni ukwibeshya ubwe...” *Umurimo w’Ubuvuzi* (M.H), p.455.

“Umuntu ni yibwira ko ari ikintu; kandi ari nta cyo ari cyo, aba yibeshye”. Abagalatia 6:3. “Iyo abantu bamenye ubuhirahizi bwabo, baba bategurirwa kwambikwa gukiranu kwa Kristo”. *Kristo Gukiranuka Kwacu(Chiist* Our Righteousness), p.124.

“Umwana w’Imana yiyemeje kwiyegurira imigambi ya Se, kandi yishingikiriza ku mbaraga za Se. Nuko Yesu yiyambura inarijye bituma atigira ize nama ubwe. Yemeraga inama Imana imugira, kandi uko bukeye Imana ikamuhishurira inama zayo. Ni uku rero dukwiriye kwisunga Imana, kugira ngo ubugingo bwacu tubukoreshe dukurikije imigambi yayo”. *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A), p.208. Uko rero niko

Yesu yakurikije imigambi ya Se akorera muri we. Kuko uwamubonaga yabaga abonye Se.

"Imibereho Kristo yabayeho muri iyi si, abagabo n'abagore babasha kubaho nkawe, babiheshejwe n'ubushobozi bwe n'ubuyobozi bwe. Mu irwana ryabo barwana na Satani, bakwiriye kubona ubufasha bwose Yesu yari afite. Bakwiriye kurushishwaho kunesha babibashishijwe n'wabakunze kandi akabitangira". *Ibihamya* (T), vol.9, p.22.

"Kwitanga ni ikintu cy'ingenzi mu nyigishoza Yesu ». *Uwifuzwa Ibihe Byose* (D.A), p.523. Yesu ntiyiyerekanye ko ari umunyacyubahiro, cyangwa ngo yiyumvemo ko hari imbaraga abantu babura bazibujijwe no kumwizera" *Uwifuzwa Ibihe Byose* (D.A), p.664. "Iyo abantu bihitiyemo iyabo nzira, baba barwanya Imana. Nta mwanya bazagira mu bwami bwo mu ijuru". *Ibyigisho Byo ku Musozi w'Umugisha* (M.B), p.52. Yesu yaravuze ati: :kuko ntavanywe mu ijuru no gukora ibyo nishakiye, ahubwo nazanywe no gukora ibyo uwantumye ashaka". (Yohana 6:38). Kandi na none yaravuze ati: "Kuko mpora nkora ibyo ashima" Yohana 8:28.

Intumwa Paulo yakurikije icyitegererezo cya Kristo. Yaravuze ati: "Nabambanywe na Kristo, ariko ndiho, nyamara si jye uriho, ahubwo ni Kristo uriho muri jye". Abagalatia 2:20. Kandi atugira inama ikurikiraho ati: "Nuko iyo murya, cyangwa munywa, cyangwa mukora ikindi kintu cyose, mujye mukorera byose guhimbaza Imana". 1 Abakorinto 10:31.

Imana ishaka kuyobora umubiri iwuyoboje umutima. Satani nawe ashaka kuyobora umutima awuyoboje umubiri. "Umubiri ukwiriye kuba umugaragu w'umutima, umutima si wo ukwiriye kuba umugaragu w'umubiri". *Ibihamya* (T), vol. l, p.487.

"Bose bakwiriye kurinda ubwenge, kugira ngo Satani atabona aho abatsindira; kuko .ari bwo nzira zijya ku mutima". Ubwenge bwa

benshi bwaguye ikinya kubera gukunda kurarikira no kumenyera icyaha". *Ibihamya* (T), vol.3, pp.507,476.

"Umucunguzi wacu yatsinze imbaraga za Satani kuri cya kigeragezo gikomeye (akamenyero k'irari) kiyobya imitima y'abantu. Umuntu watsinda icyo kigeragezo, yashobora gutsinda no ku bundi buryo bwose". *Kubabazwa kwa Kristo* (The Sufferings of Christ), p. 12.

**Kristo yahoraga ahabwa umubatizo w'Umwuka Wera buri munsi**

"Kristo yahoraga yakira ibiva mu ijuru kuri Se, kugira ngo abone uko afatanya natwe... Yabayeho kandi yaratekereje, yarasabye, ariko ntiyabyigiriraga ubwe, ahubwo yabigiriraga abandi. Kubera ibihe yabaga yabanye n'Imana, yahoraga aza buri gitondo azaniye abantu umucyo wo mu ijuru. Buri munsi yahoraga abatizwa umubatizo mushya w'Umwuka Wera". *Ibyigisho By a Kristo* (C.O.L.), p. 139.

"Kuba umuntu kwa Kristo kwari gufatanye n'ubumana; yari yizihiwe no kuba ubuturo bw'Umwuka Wera; Kandi yazanywe no kutugira aba kamere y'Imana". *Uwifuzwa Ibihe Byose* (D.A), p. 123.

Niba umwana w'Imana varahoraga akeneye buri munsi umubatizo mushya w'Umwuka Wera, mbese kuri wowe nanjye hazacura iki? Kristo yatubereye icyitegererezo mu bintu byose, dukwiriye rero kumenyera ubuturo bw'Umwuka Wera buri munsi kugira ngo dushobore kugendera mu mucyo.

"Yesu wisize ubusa kubera gukiza abantu bazimiye, yahawe Umwuka Wera mwinshi cyane. Ni koko azahabwa umuyoboke wa Kristo wese wemeye gutanga unutima we wose ngo ube ubuturo bwe". *Ibyigisho byo ku Musozi w'Umugisha* (M.B), p.21.

"Dukwiriye kurebera kuri Yesu, dukwiriye kubaho nk'uko yabayeho, dukwiriye gusenga nk'uko yasengaga; dukwiriye kubabara nk'uko

yababaye, niba dushaka gutsinda nk'uko na we yatsinze". *Kugira ngo Tumumenye* (That I May Know Him), p.34.

"Umwuka Wera akwiriye guhabwa umuntu ubudasiba, bitabaye bityo nta muntu washobora kurwanya imbaraga z'umwijima". *Kugira ngo Tumumenye* (That I May Know Him), p. 16.

**Ni iki Umwuka Wera azadukorera?**

«Aho icyaha kibereyeho hose, Imana yacu ni umuriro ukongora» (Abaheburayo 12 :29). Abubaha ubushobozi bwayo bose, umwuka w'Imana azabakongoramo icyaha. Ariko abantu nibagundira icyaha; bazaba bahindutse imbata zacyo. Nuko rero ubwiza bw'Imana burimbura icyaha buzabarimbura » *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A), p. 107.

« Iyo umwuka w'Imana atuye mu mutima, ahindura ubugingo. Ibitekerezo by'icyaha biratabwa, imirimo mibi ikarekwa, urukundo no kwicisha bugufi n'amahoro bigasimbura umujinya, n'igomwa, n'intonganya. Ibyishimo bisimbura umubabaro, mu maso hakagaragaza umucyo wo mu ijuru. Nta n'umwe uhweza ngo abone uko kuboko guterura umutwaro w'ibyaha cyangwa ngo abone umucyo umanuka uva mu bikari byo mu ijuru. Umugisha nawo usukwa iyo umutima ubwawo wegukiye Imana kubwo kwizera. Maze iyo mbaraga itabasha kubonwa n'ijisho. ry'umuntu; ikarema ikiremwa gishya ku ishusho_y'Imana ». *Uwifuzwa Ibihe Byose* (D.A), p. 173.

«Twashobora kubona ijuru tubikesheje umurimo Umwuka Wera akorera mu mutima... Dukeneye guhinduka buri munsi tuyobowe n'umwuka ». *Ubutumwa Bwatoranijwe* Igitabo cya 1 (S.M. book 1), p.374.

«Umwuka ahwana imitima vongeve kuginya mishya igasa n'icyitegererezo cya Yesu Kristo». *Urwibutso nTnteguza* (R. & H.), 25/8/1896.

Icyaturinda ntitugwe mu cyaha ni uko twakomeza tukajya tuyoborwa n'Umwuka Wera ». *Inama zo Kwirinda* (C.H.), p.594.

«Niba abantu bashaka gutunganywa, umuntu akwiriye kwezwa wese. Umwuka Wera azafota_gahunda _ziva ku Mana maze azinjize mu mitima y'abantu ». *Ibyakozwe n'Intumwa* (A.A.O), p.53.

« Nk'uko ibishashara bifatwamo n'icyuma gishyiraho ikimenyetso, ni ko n'umutima ukwiriye gufatwaho n'ikimenyetso cy'Umwuka w'Imana maze umuntu akagira ishusho ya Kristo ». *Ubutumwa Bwatoranijwe* Igitabo cya 1 (S.M., book 1), p.52.

**Urukundo rw'Imana**

Kuko urukundo rw'Imana rwasabye mu mitima yacu kubw'Umwuka Wera twahawe ». Abaroma 5 :5.

« Keretse gusa Umwuka Wera nakumanukira, nta bundi buryo ushobora kugira_urukundo rw'Imana mu mutima ». *Urwibutso n'Integuza* (R.&H.), 27/9/1892.

«Ubuturo bw'Umwuka bugaragazwe mo gutemba kw' urukundo_rwo mw'ijuru ». *Ingero za Kristo* (C.O.L.), p.419.

Urukundo rwa Kristo rwanganaga iki? Ubwo yareberwaga ku musaraba, yasabiye abamwicaga ati: « Data, bababarire kuko batazi icyo bakora ». Luka 22:34. Yoo, mbega urukundo! Mbega urukundo rw'agatangaza!

« Mugire wa mutima wari muri Kristo Yesu » Abafilipi 2:5. Nidukundana nk'uko Yesu yadukunze, Umwuka Wera azadukoresha gukenura isi ubukene bukomeye cyane. «Nta kindi isi ikeneye kitari ukugaragazwa k'urukundo umukiza wacu yatugiriye, mu gihe yigiraga umuntu. *Ingero za Kristo* (C.O.L), p.419.

«Umugambi w'Umwuka Wera ni ugushinga inyigisho z'ijambo rye mu mitima, Umwuka Wera yuzuza imico y'Imana mu bantu. Umucyo w'ubwiza bwayo, imico yayo ikwiriye kurabagiranira mu bayoboke bayo ». *Ingero za Kristo* (C.O.L), p.414.

«Imirasire iheruka y'umucyo w'imbabazi n'ubutumwa bw'imbabazi buheruka bwo kubwiriza abari mu isi, ni uguhishurwa kw'imico yayo y'urukundo. Abana b'Imana bagomba kwerekana ubwiza bwayo ». *Ingero za Kristo* (C.O.L), p.415,416.

« Amaherezo mu itorero niho hazagaragarizwa guhishurwa guheruka kandi kuzuyemo urukundo Imana ikunda abari mu isi. Isi ikwiriye kumurikirwa n'ubwiza bwayo ». *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p.50.

Mbega inshingano! Mbega intego! Mbega amahirwe! Kubera imbaraga ikomeye y'Umwuka Wera, dukwiriye guhishura umuco w'Imana n'urukundo kandi tukerekana icyubahiro cyayo. Inzira imwe rukumbi yo gusohoza ibyo ni ugupfa ku narijye buri munsi no guhora tubatizwa umubatizo w'Umwuka Wera uko bukeye. Nitwemera ubushobozi bwayo by'ukuri, Umwuka Wera azadutsembaho icyaha, atweze, atuboneze, kandi aduhindure kugeza ubwo mu ruhanga rwacu hazerekana umucyo w'ijuru.

Maze umwuka wera areme ikiremwa gishyg. mu ishusho y' Imana. Urukundo rw'Imana ruzahishurwa, maze tuzabe twiteguye imvura y'itumba n'ijwi rirenga.

Nyuma yo gusukwa kw'Umwuka Wera, abigishwa bari bakunze, Kristo rwose kandi bakunze n'abo yapfiriye. Imitima yabo icengerwamo n'amagambo avuze n'amasengesho basenze. Bavuganye imbaraga z'umwuka kandi kubera kuyoborwa nawe ibihumbi byinshi barihannye". *Ibyakozwe n 'Intumwa* (A.A), p.22.

Nibadakunda bene Data, ntibicishe bugufi imbere y'Imana, bazaba ari ntacyo bamaze.... "Keretse gusa kwikunda gupfuye, n'impagarara zo

kumaranira icyubahiro zigatabwa kure, gushimwa kukuzura mu mutima, urukundo narwo rugasakara mu bugingo, nibwo gusa Kristo atura mu mutima, maze rero tukamenyekana ko turi abakozi bakorana n' Imana". *Ingero za Kristo(C.*O.L), p.402.

Gukunda Kristo no gukunda bene Data, bizahamiriza abo mu isi bose ko twabanye na Yesu kandi ko twizeye ibye. Nibwo ubutumwa bwa Malaika wa gatatu buziyongera mu ijwi rirenga, kandi isi yose izamurikirwa n'ubwiza bw'Uwiteka". *Ibihamya 5T,* vol.6, p.401.

"Kubera umubatizo w'umwuka buri munsi, umukozi wese yashobora gutakambira Imana ikawumuha". *Ibyakozwe n'Intumwa* (A.A.), p.50.

"Bavandimwe banjye na bashiki banjye, mukwirive kuvuga iby'imbaraga y'Umwuka Wera". Mbese ntituzakurikiza icyitegererezo cya Yesu no_gutanga ikiguzi cyuzuye cyo kubatirishwa Umwuka Wera buri munsi? "Mugire wa mutima wari muri Kristo Yesu".

## 4. HENOKI NA YOHANA UMUBATIZA

### Kumenya Imana

"Ubuhahara bukabije butigeze kubaho bumaze kwiganza mu Bantu. Kwinezeza, kurundanya impiya kumaranira ububasha, guhirimbanira cyane kubaho, aho hari umurego uteye ubwoba utuma umubiri n'ubwenge n'umutima byihata ibyo cyane. Muri iryo hirimbana niho Imana ivugira". *Uburezi* (E.), p.260.

Ni ubuhe butumwa bukomeye Imana ishaka kubwira umuntu? Mutege amatwi ijwi ryayo muri Yeremiya 9:23,24: "Uwiteka avuga atya, ati: umunyabwenge ye kwirata ubwenge bwe, n'intwari ye kwirata ubutwari bwayo, umutunzi ye kwirata ubutunzi bwe; ahubwo uwirata yirate ibi, yuko asobanukiwe, akamenya yuko ari jye Uwiteka, ugira imbabazi no kutabera no gukiranuka mu isi: kuko ibyo ari byo

nishimira, niko Uwiteka avuga". Yesu aratubwira ati: "Ubu ni bwo bugingo buhoraho, ko bakumenya, ko ari wowe Mana y'ukuri yonyine, bakamenya n'uwo watumye, ari we Yesu Kristo". Yohana 17:3.

Kumenya Imana na Yesu Kristo Ni rwo rufunguzo rukingura amarembo y'ururembo rwo mu ijuru". *Umurimo w'Ubuvuzi* (M.H.), p.4567.

"Iyo tumenye Imana by'ukuri nk'uko ari amahirwe yacu kuyimenya ubugingo bwacu bukomeza kuba ubugingo bwo kumvira". *Uwifuzwa Ibihe Byose* (D.A), p.668.

"Kumenya Imana by'ukuri na Yesu Kristo uwo yatumye, guhindura umuntu akagira ishusho y'Imana". *Ingero za Kristo* (C.O.L), p. 114.

"Uko kumenya Imana gukorera guhindura imico niko dukeneye cyane" nidusohoza imigambi yayo, mu bugingo bwacu hazabamo guhishurwa kw'Imana guhwanye no kwigisha ijambo ryayo. "Imibereho ya Henoki n'iya Yohani Umubatiza yerekana uko iyacu ikwiriye kumera. Kubyo dukora, dukwiriye kugerakaho kumenya ko dukeneye kwiga iby'imibereho y'abo Bantu, uwimuriwe mu ijuru adapfuye agereranywa n'uwahamagariwe gutunganya inzira y'Umwami Yesu mbere y'ukuza kwa mbere kwa Kristo, no kugorora inzira ze" *Ibihamya* (T), vol 8, p.329.

## Ikitegererezo cya Henoki

"Kandi Henoki yagendanaga n'Imana, ntiyaboneka, kuko Imana yamwimuye". Itangiriro 5:24 "Kwizera niko kwatumye Henoki yimurirwa mu ijuru ngo adapfa... kuko yahamijwe atarimurwa yuko yanejeje Imana". Abaheburayo 11:5.

"Urukundo rw'Imana rutagira akagero, kandi rutarondoreka, rwerekaniwe muri Kristo, rwahindutse ishingiro ry'imigambi ye ya ku manywa na n'ijoro. Kandi umwete wose w'umutima we wamuteye guhishurira urwo rukundo abantu yabagamo". "Imana yerekaniye

urukundo rwayo kuri Henoki umukiranutsi isi itararimbuzwa amazi, none ubu yerekanira urukundo rwayo mu Bantu. Kwerekanwa k'urukundo rw'Imana ni ikintu isi ikeneye cyane muri iki gihe".

"Kugendana n'Imana kwa Henoki ntikwari uko mu bitotsi byinshi cyangwa mu iyerekwa, ahubwo ni mu mirimo y'imibereho ya buri munsi. Ntaragahinduka uwiyegiriye Imana, ngo yikingirane rwose yitandukanye n'abantu; kuko yari afite umurimo wo gukorera Imana mu bari mu isi". *Abakurambere n'Abahanuzi* (pp.), p.85.

"Imbaraga y'Imana yakoreye mu mugaragu wayo. Imana yamenywe n'abantu kubwo gukiranuka kwe.... umutima wa Henoki wari mu butunzi buhoraho. ...Akiri muri iyi si, kubwo kwizera yabaye mu butegetsi bw'Imana". *Ibihamya* (T), vol.8, pp.330,331.

"Umutima we wari uhuje n'imigambi y' Imana.... Henoki yari umuntu w'ubwenge bukomeye bw'akarenga kandi wigishijwe neza, kandi bwinshi cyane yubahirwaga ibintu by'ingenzi yahishurirwaga bivuye ku Mana; Nubwo yari afitanye umushyikirano ukomeye n'ijuru, kandi akamenya no gukomera kw'Imana, kandi agahora atunganye, yari umwe mu Bantu bicisha bugufi cyane. Uko yarushagaho kwegera Imana, niko yarushagaho kumenya ubutebyi bwe no kudatungana kwe". *Abakurambere n 'Abahanuzi* (P.P.), p.85.

Gushyikirana n'Imana cyane niko kwagejeje Henoki ku rugero rukomeye rw'imbaraga z'ubumana kandi kuzuza umutima we kwicisha bugufi. D.L.

Moody ni we wavuze ati: "Intandaro yo gukomera ni ukubanza kuba woroheje, gukomera cyane kukagabanuka, no gutungana ko gukomera kugahinduka ubusa". Ellen White yaranditse ati: "gukomera nyagukomera ni ugukomera ko kwicisha bugufi". *Uzifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A), p.650.

“Uko niko yategerezaga Imana, ashaka kurushaho gusobanukirwa n’imigambi yayo, kugira ngo ayishyikire. Kuri we gusenga kwari nko gutera k’umutima. Yabaga rwose mu kirere cy’ijuru”. *Abakurambere n ’Abahanuzi* (P.P.), p.85.

“Kubwo gushyikirana n’Imana atyo, Henoki yakomeje kurushaho kwerekana ishusho y’Imana. Mu maso he harabagiranaga umucyo utunganye, ndetse wa mucyo warabagiranaga mu maso ha Yesu. Kandi kuko yari uwo mu Bantu bagirana umushyikirano n’Imana, byatumye agira icyubahiro nk’ikimenyetso cy’intumwa yo mu ijuru mu ruhanga rwe”. *Abakurambere n'Abahanuzi* (P.P.), p.87.

**Kugira icyitegererczo nk’icya Henoki**

“Imibereho ya Henoki .... Yerekana uko iyacu ikwiriye kumera”. *Ibihamya* (T), vol.8, p.329. Niduhora tubamba inarijye uko bukeye, tukiyegurira Imana mu mirimo tutaziganije, tugasenga dushishikaye ngo duhabwe Umwuka Wera uko bukeye, mu ruhanga rwacu hazarabagiranishwa n’umucyo wera, kandi abandi bazabona ikimenyetso cy’ijuru mu ruhanga rwacu.

Ubwo buryo buzadukenura ubukene bwacu bukomeye, kandi n’Umwuka Wera azatugira ibikoresho byo mumara ubukene bukomeye bw’abari mu isi. Maze umurimo w’Imana uzarangire mu gihe kigufi cyane.

Mbese nti dukwiriye kuvugira ham we tuti: « Kubw’ubuntu bw’Imana n’imbaraga y’Umwuka Wera; imibereho ya Henoki ijye yerekana uko iyacu kwiriye kumera, kugeza ubwo I burasirazuba hazarabagiranishwa no kuza k’umwana w’umuntu

«Umucyo wo kubaha Imana w’uwo muhanuzi werekana urugero rwo gukiranuka gukwiriye kugirwa n’abazacungurwa mu isi. Ubwoko bw’Imana bukwiriye gushaka ubutungane bw’umutima nka Henoki, no kugira imigabo nk’iye kugeza ubwo bazerekana ishusho ya Kristo.

Nabo bazaburira abo mu isi ibyo kuza kwa kabiri k'umukiza nk'uko Henoki yababuriye. ...Nk'uko Henoki yimuriwe mu ijuru mbere isi itararimbuzwa amazi, ni ko abakiranutsi bazaba bakiriho bazimurwa mu isi mbere yuko irimbuzwa umuriro ». *Abakurambere n 'Abahanuzi* (P.P), pp.88,89.

«Mu myaka magana atatu Henoki yashatse ubutungane bw'umutima, kugira ngo ashyire hamwe n'ijuru. Mu myaka magana atatu yagendanye n'Imana. Buri munsi yahoraga yifuza umushyikirano ukomeye; umushyikirano uragumya urakomera, kugeza ubwo Imana yamwijyaniye.

Yari yarahagaze ku irembo ry'isi ihoraho, hasigaye intambwe imwe gusa hagati ye n'igihugu cy'ibyiza. Kandi yinjiye mu marembo y'ururembo rwera, ni we wa mbere mu bantu wahinjiye bwa mbere ».

« Kwizera ni ko kwatumye Henoki yimurwa ngo adapfa, kuko yahamije atarimurwa yuko yanejeje Imana ». Abaheburayo 11:5.

«Imana iduhamagarira umushyikirano nk'uwo. Nk'uko uwo wa Henoki wari uri niko ubutungane bw'imico y'abazacungurwa mu bantu bukwiriye kumera ubwo Umwami wacu azaza ubwa kabiri». *Ibihamya* (T), vol.8, p.331.

«Icyo dukeneye cyane muri iki gihe ni abantu babatirishijwe Umwuka Wera, abantu bagendana n' Imana nk'uko Henoki yagenje ». *Ibihamya (T)*, vol.5, p.555.

«Ubwo abantu bahoraga bifuza kugendana n' Imana nk'uko Henoki yagenje, Abadiventiste b'Umunsi wa Karindwi nabo bakeneye kugenza batyo, muri iki gihe ». *Ibihamya* (T), vol.7, p.155.

## Yohana Umubatiza

«Ibya Henoki na Yohana Umubatiza byerekana uko natwe dukwiriye kumera » *Ibihamya* (T), vol.8, p.329.

« Uwo (Yohana) yari itabaza ryaka rimurika" Yohana 5:35.

"Imana yahamagariye umuhungu wa Zakaria gukora umurimo ukomeye". *Uwifuzxva mu Ibihe byose* (D.A.), p.100.

"Kugira ngo tubwirize ubutumwa nk'ubwo Yohana yabwirije dukwiriye kugira umutima umeze nk'uwe. Dukwiriye kureba Imana yonyine tukareka kwireba". *Ibihamya* (T), vol.8, p.333.

"Yohana umubatiza ubwo yabaga mu butayu yigishwaga iby'Imana. Mu byaremwe nimo yigiye ihishurwa ry'Imana. Kubwo kuyoborwa n'Imana yize imizingo y'abahanuzi. Ku manywa na ni joro Kristo ni we wari icyigisho cye, n'imigambi ye, kugeza ubwo ubwenge bwe n'umwuka we n'umutima we byuzuye n'iyerekwa ry'ubwiza.

"Yahanze amaso Umwami mu bwiza bwe. Inarijye ntiyasubira kugira aho irangwa. Yabonye gukomera ko kwera, kandi amenya ko adashyitse kandi adakwiriye. Ubutumwa bw'Imana ni bwo yari akwiriye kwamamaza. Mu bushobozi bw'Imana no gukiranuka kwayo niho yari akwiriye gushikama.

Yari yiteguye kugenda nk'intumwa yo mu ijuru, atitaweho n'abantu, kuko yarangamiye Imana. Yashoboraga guhagarara imbere y'ibikomangoma byo mu isi adafite ubwoba, kuko yubahaga Imana akaba ariyo aramya". *Ibihamya* (T), pp.331,332.

## Umwuka Wera utagira urugero

"Yohana ahanze Umukiza amazo mu kwizera, yashyizwe mu rugero rurerure rwo kwiyanga ubwe. Ntabwo yashatse kwikururiraho abantu ubwe, ahubwo yashatse kuzamura cyane ibitekerezo byabo, kugeza

ubwo bazagera ku ntama y'Imana. ...Abemera by'ukuri kuba intumwa z'Imana ntibishakira icyubahiro cyabo ubwabo. Kwikunda kuzimanganywa no gukunda Kristo. Umutima wuwo muhanuzi washizemo inarijye, wuzurwamo n'umucyo w'Imana.... Niko bikwiriye kumera" no ku bayoboke ba Kristo.

Twashobora guhabwa umucyo wo mu ijuru turamutse twivanyemo inarijye rwose. Twashobora gusobanukirwa n'imico y'Imana, tukemera Kristo kubwo kwizera, tukihatira kwerekeza igitekerezo cyacu kumwumvira. Abagenza batyo bahabwa Umwuka Wera utagira urugero". *Ibihamya* (T), vol.8. pp.333,334.

Iri ni isezerano ku muntu wese muri twe. Nidukora nk'ibyo Yohana Umubatiza yakoze, ubukene bwacu bukomeye buzashira. Maze Imana idukoreshe ibikomeye byo kumara isi ubukene bwayo bukomeye cyane. "Imana izakora umurimo ni twemera kuba ibikoresho byayo". *Ibihamya* (T), vol.9, p. 107.

"Yohana yabwirizaga ubutumwa kandi atabanje kwitegura ngo aringanize ingingo nyinshi z'ikibwirizwa cye. Mu buryo bukomeye kandi buteye ubwoba ariko bwuzuye ibyiringiro, ijwi rye ryarangururiraga mu butayu riti: "Mwihane, kuko Ubwami bwo mu ijuru buri hafi" (Matayo 3:2). Imbaraga nshya idasanzwe niyo yatumye guhindura abantu. Ishyanga ryose ryarakangaranye. Inteko z'abantu zakoraniye mu butayu". *Ibihamya* (T), vol.8, p.332.

## Kugira icyitegererezo nk'icya Yohana

Imana yakoresheje umuntu umwe mu butayu gukangura ishyanga. Vuba aha cyanc, izakoresha abasigaye bakiranuka guhindura no kubyutsa no guhwitura abari mu isi. Niba duhitamo kuzaba muri abo bakiranutsi bakeya, dukwiriye kwitegura ubu tudatindiganije. Ibya Yohana byerekana uko ibyacu bikwiriye kumera.

“Abahinzi batigishijwe, hamwe n’abarobyi bavuye mu gihugu gihereranyc nabo, abasirikari b’Abaroma bavuye mu makambi ya Herodi; abakomeye bahagatiye inkota zabo, biteguye gutsinda ikintu cyose kigaragaramo ubugome; abasoresha imisoro b’inkunzi z’ibintu bavuye mu mazu basoresherezagamo; abatambyi batwaye ibyanditsweho amagambo yo muri Bibiliya bavuye mu nzu baciramo imanza; bose bategera amatwi bameze nk’abashikishijwe; bose, ndetse n’umufarisayo, n’umusadukayo, umukobanyi ruharwa n’intanyurwa, bikubiye hamwe bafite ikimwaro, bashinja imitima yabo ibyaha byabo.

Herodi aho yari mu ngoro ye yumvise ubwo butumwa, uwo mutegetsi w’umwibone yahindishijwe umushitsi no guhamagarirwa kwihana.

“Muri iki gihe kibanziriza kugaruka kwa kabiri kwa Kristo aje mu bicu byo mu ijuru, umurimo nk’uwo Yohana yakoze ugomba gukorwa. Imana ikeneye abantu bo gutegurira abandi kuzaba bahagaze bashimanye ku munsi ukomeye w’Uwiteka”. *Ibihamya* (T), vol.8, p.332.

“Dufite inshingano ikomeye yo kuburira isi ko igiye kurimbuka. Imana ihamagara itorero ryayo ngo rihaguruke maze ryambare imbaraga”. *Ibihamya* (T), vol. P.16.

“Abakozi b’Imana bakwiriye kujijuka cyane. Nibayiyegurira rwose, izabakoresha ibikomeye”. *Umurimo wo kubwiririsha Ubutumwa Ibitabo* (C.M.), p. 155.

## 5. IMVURA Y’lTUMBA

Imvura y’umuhindo n’imbaraga ihindura y’Umwuka Wera, ihora yuzura umutima w’uwizera, igatera kunesha icyaha ikagitwikiriza gukiranuka kwa Kristo. Imvura y’itumba n’imbaraga yo guhamya. Itegurira Imana abasigaye bakiranuka ngo babwirizanye ijwi rirenga

ubutumwa bwa maraika wa gatatu bafite imbaraga yo kwinginga: Maze amaso y'abari mu isi azaranganira ubwoko bukomeza amategeko y' Imana.

Ubwo rero ubwoko bw'Imana buzagaragaza urukundo rwayo, imico yayo n'icyubahiro cyayo. Bazaba biteguye gushimana mu gihe cy'ibyago birindwi biheruka badafitc umurengezi. "Simfite igihe kindi nasobanuramo iby'igihe Umwuka Wera azatangirwa Ubwo maraika ukomeye azamanuka avuye mu ijuru, agafatanya na maraika wa gatatu kurangiza umurimo wo muri iyi si; ubutumwa mbabwira ni uko amatabaza yacu gusa ari uko kwitegura igihembura cyo mu ijuru, dufite amatabaza yacu amaze neza kandi yaka*". Ubutumwa Bwatoranijwe igitabo cya 1* (S.M., book 1), p. 192.

Nubwo umugaragu w' Imana aterekanye igihe cy'amakuba," .... Imvura y'itumba cyangwa guhembura kuvuye ku Uwiteka, bizaza". *Inyandiko za Kera* (E.W), p.86. Twegereje icyo gihe abantu bazigabanyamo imitwe ibiri, abafite ikimenyetso cy'inyamaswa, n'abafite izina ry'Imana mu ruhanga rwabo.

**Ikimenyetso cy'inyamaswa**

"Ubwo amatorero akomeye yo muri Leta zunze ubumwe z'Amerika azafatanya hamwe kuri izo ngingo ebyiri z'iby'idini nkaho ziyobowe na yo muri rusange, azahendahendera ubutegetsi gushyira umurego ku mategeko yayo no kuyashyigikira, nibwo Amerika ya Giprotestanti izaba yaremye igishushanyo cy'ubutegetsi bw'i Roma, maze abatemeye izo nyigisho bazahanwa n'ubutegetsi bw'igihugu nta kabuza". *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.445.

"Nyamara abakristo bo mu bihe bya kera baruhukaga kuwa mbere ariwo "dimanche" bibwiraga ko bakomeza Isabato yo muri Bibiliya; kandi na n'ubu haracyariho abakristo mu matorero yose, bataretse uguhazwa kw'Abagatorika b'i Roma, kandi bemera ko Dimanche ariwo munsi wa mbere ari yo Sabato yashyizweho n' Imana. Imana

yemera imigambi yabo myiza no gukiranuka bayikiranukira. Ariko ubwo kuruhuka kuri Dimanche bizategekeshwa itegeko ry'agahato, kandi isi nayo ikerekwa ko Isabato y'ukuri ariyo ngombwa, uzagomera itegeko ry'Imana wese ngo yumvire ibyanditswe bidafite agaciro karenze ak'iby'i Roma, azubaha ubupapa kuburutisha Imana ubwo rero azaba yubashye i Roma n'ububasha butera inkunga inyigisho zejejwe n'i Roma. Azaba asenga inyamaswa n' igishushanyo cyayo. Ubwo abantu bazahinyura inyigisho Imana yashyizeho ikimenyetso cy'ububasha bwayo, mu cyimbo cyazo bakemera izo Roma yagennye arizo kimenyetso cy'ubutegetsi bwayo, ubwo bazaba bemeye kumvira Roma-ikimenyetso cy'inyamaswa. Kandi mbere iyo ngingo itarashingwa mu Bantu ku mugaragaro, kugira ngo bagire guhitamo hagati y'amategeko y' Imana n'ay'abantu, abakomeza ubugome bose bazashyirwaho ikimenyetso cy'inyamaswa". *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.449.

"Ubwo ubuprotestani buzarambura ukuboko kwabwo bukwambukije igikombe ngo gufatanye n'uk'ububasha bw'i Roma, kandi nibumara kugera hejuru y'umworera bugafatanya mu biganza n'ubupagani, kandi kubera amoshya y'ishyirahamwe y'ibyo bitatu, igihugu Amerika kikanga urunuka ibyishingiro by'amategeko y'igihugu ko ari aya giprotestanti n'ubutegetsi bwa Repuburika, kandi kigategura kwamamaza ibinyoma n'ubuhenzi bwa ya nyamaswa tuzaba dukwiriye rero kumenya ko igihe kizaba gisohoye cy'umurimo uteye ubwoba wa Satani, kandi ko imperuka izaba yegereje". *Ibihamya* (T), vol.5, p.451.

"Agahato ko kuruhuka ku munsi wa mbere w'icyumweru ari wo Dimanche kaza ako gusenga ya nyamaswa n'igishushanyo cyayo". *Intambara Ikomeye* (G.C), p.449.

Ibyo bizaba byerekana kugwa kwa Babuloni. Ibyo ni ryo shingiro ryabyo koko. Igisubizo cy'Imana kubyo gusenga inyamaswa n'igishushanyo cyayo nuko ishusho y' Imana izagarurwa mu mutima kandi ikarabagiranira mu bugingo. Igihe cyo kugeragezwa kiregereje

cyane. Dukwiriye rero kwitegura ubu ngubu. “Isimbura ry’amategeko y’abantu ngo asimbure ay’Imana, iryo kuzo rizaba rishyizweho n’ububasha bw’umuntu gusa ngo dimanche isimbure Isabato yo muri Bibiliya, ni cyo kizaba igikorwa giheruka mu bibi byabayeho byose”. *Ibihamya*, vol.7, p. 141. “Abantu bo muri Leta sunze ubumwe za Amerika baratoneshejwe, ariko ubwo umudendezo w’idini uzakurwaho, bareke ubuprotestanti, maze bahindukirire iby’i Roma, ubwo ni bwo urugero rw’ubugome bwabo ruzaba rwuzuye, kandi ubuhakanyi bw’iryo shyanga buzandikwa mu bitabo byo mu ijuru. Ingaruka y’ubwo buhakanyi izaba kurimbuka kw’iryo shyanga”. *Urwibutso n 'Integuza* (R.& H.), 2/5/1893.

“Nka Amerika igihugu gifite umudendezo w’idini kizifatanya n’i Roma mu guhatira umutima nama no mu guhatira abantu gukomeza Isabato y’impimbano, ibyo bizatuma abantu bo mu bihugu byose byo ku isi bakurikiza icyo cyitegererezo”. *Ibihamya* (T), vol.6, p.18.

“Ayandi mahanga azakurukiza icyitegererezo cya Leta zunze ubumwe z’Amerika. N’ubwo ari yo izaba ibiteye, ako kaga ntikazabura kugera no ku Bantu bacu bari mu mpande zose z’isi”. *Ibihamya* (T), vol.6, p.395.

“Abadaimoni bazamamaza inkuru ko Imana ari yo yabatumye gusobanurira abaretse gusenga ku munsi wa mbere (Dimanche) igicumuro cyabo, no kubemeza ko amategeko y’igihugu agomba gukomezwa kimwe n’amategeko y’ Imana. Bazaganyishwa n’ubugoryi bukomeye cyane buri mu isi bongere kandi barizwe n’ubuhamya bw’abigisha b’inyigisho z’idini, ko ibyigisho byiza byateshejwe agaciro n’uko Dimanche yaretswe. Umubabaro mwinshi uzagirwa n’abantu banze kwemera ubuhamya bwabo”. *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.591.

“Itorero rizatabaza ubutegetsi bw’igihugu, kandi muri icyo gikorwa, ubupapa n’ubuprotestanti buzifatanya. Ubwo ni bwo agahato ko

kuruhuka ku munsi wa mbere w'icyumweru kazashyirwamo umurego kandi bikemezwa, nibwo kandi hazacibwa iteka ryerekeye abakomeza amategeko y'Imana. Bazacibwa ibihano kandi babohwe, abandi bahabwe imyanya ikomeye yo kubareshya abandi nabo bahabwe ingororano n'ibindi bintu bitari bimwe byo kubatesha kwizera kwabo". *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.607.

## Ikigeragezo gikomeye

"Ubwo amategeko y' Imana azarekwa, itorero na ryo rikagosozwa ibigeragezo bikomeye, umugabane munini urenze uwo dufite ubu, uzita ku myuka iyobya no ku nyigisho z'abadaimoni". *Ubutumwa Bxvatoranijwe* Igitabo cya 2 (S.M., book 2), p.368. "Bene Data, muzi neza yuko agakiza kanyu bwite, kimwe n'ubuturo bw'abandi Bantu bikeshwa umwiteguro mwitegura ubu mu gihe ibigeragezo biturindiriye". *Ibihamya* (T), vol.5, p.717,718. (Soma Uwifuzwa iBihe Byose (D.A.), p. 107, Isubi iheruka; wongere usome paje 173, isubi ibanza; n'Abaroma 8:14)

"Uwiteka yanyeretse neza ko igishushanyo cy'inyamaswa kizashyirwaho igihe cy'imbabazi kitararangira; kuko kigomba kuba ikigeragezo gikomereye ubwoko bw'Imana, ari na cyo kizatuma bahitamo ubuturo buhoraho". *Ibivugwa kuri Bibiliya* (S.D.A. Bible Commentary), p.976; Ibyahishuwe 13:14-17

"Kandi uko akaga kazagumya kwegereza, niko umutwe w'abantu benshi, babwirije ibyo kwizera ubutumwa bwa maraika wa gatatu, ariko bakaba batarejeshejwe kumvira ukuri, bazareka imyanya yabo maze bajye gufatanya n'ababarwanyaga". *Intambara Ikomeye* (G.C.), p. 608.

Icyo gishobora kuba igihe Satani aziyita Kristo. *Soma Intambara Ikomeye* (G.C.), pp.622-625.

"Twaburirwe ko mu minsi y'imperuka (Satani) azakora ibimenyetso n'ibitangaza byo kubeshya. Kandi azakomeza gukora ibyo bitangaza

kugeza igihe cy’irangira ry’imbabazi kugira ngo azabonereho uko abereka ihame ry’uko ari maraika w’umucyo Atari maraika w’umwijima”. *Ubutumwa Bwatoranije* Igitabo cya 2 (S.M).

“Icyo gihe ni bwo izahabu zizarobanurwa mu nkamba mu itorero. Abubaha Imana by’ukuri bazagaragazwa n’imyifatire yabo n’imyambaro myiza yo gukiranuka bazaba bambaye. Inyenyeri nyinshi twishimiraga umucyo wazo zizazimirira mu mwijima”. *Ibihamya* (T), vol.5, p.81.

“Abazahakana muri icyo gihe cyo kugeragezwa, kugira ngo bahonoke, bazashinja ibinyoma kandi bagambanire abavandimwe. Ibyo kandi Kristo yarabitubwiye, kugira ngo tutazatangara tubonye imigenzereze y’ubugome idasanzwe y’abo Bantu banze umucyo”. *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A.), p.630.

## Imvura y’itumba n’ijwi rirenga

“Imana itaracira isi imanza ziheruka, mu bwoko bwayo hazabamo ihembura nk’iry’abubahaga Imana kera ritigeze rihamya kuva mu bihe by’ubuhakanyi. Umwuka w’ Imana n’imbaraga zayo bizasukwa ku bana bayo”. *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.464.

“Mu itangiriro ry’igihe cy’amakuba, twari twujujwe Umwuka Wera, ubwo twagendaga twamamaza Isabato birenze uko byari bisanzwe” ....

“Itangiriro ry’igihe cy’amakuba ryerekanywe aha ngaha, ntabwo ryerekeye igihe ibyo bizatangira gusukwa, ahubwo ni mbere ho igihe gito bitari byatangira gusukwa, mu gihe Kristo azaba akiri ahera. Icyo gihe umurimo w’agakiza ukirangira amakuba azatera ku isi, amoko azarakara n’ubwo azaba akizitiwe ngo adakoma mu nkokora umurimo wa Malaika wa gatatu, no gutegurira abcra guhagarara bashimanye icyo gihe ibyo byago birindwi bizasukwa”. *Inyandiko za Kera* (E.W.), pp.85,86.

“Ubwo umugaru w’akarengane uzatugeraho koko, intama z’ukuri zizumva ijwi ry’umwungeri nyamwungeri. Umwete wo kwiyanga uzashishikazwa no gukiza abazimiye, kandi benshi bari bararorongotanye bavuye mu mukumbi bazagaruka bayoboke umwungeri ukomeye. ...

“Urukundo dukunda Kristo, n’urwo dukunda bene Data, nirwo ruzahamiriza abari mu isi ko twabanye na Yesu kandi ko twize inyigisho ze. Nibwo rero ubutumwa bwa maraika wa gatatu buzamamara mu ijwi rirenga maze isi imurikirwe n’ubwiza bw’Uwiteka”. *Ibihamya* (T), vol.6, p.401.

“Nabonye umucyo mwinshi ubagose, bakubiye hamwe bashize amanga bamamaza ubutumwa bwa maraika wa gatatu. ...

“Ubwiza bw’Uwiteka bwagose abakiranutsi bategereje bihanganye, Babura imiburo iheruka badafite uwo, bamamaza ibyo kugwa kwa Babuloni kandi bahamagarira ubwoko bw’Imana ku wusohokamo, kugira ngo bakire kurimbuka kwa wo guteye ubwoba. ...

“Abagaragu b’Imana bahawe imbaraga ivuye mu ijuru, mu ruhanga rwabo hakeye; kandi harabagiranishwa no kwitanga kwera, bakomeza kwamamaza ubutumwa buvuye mu ijuru. Abantu bahabye mu by’idini bitabye uko guhamagara, kandi abatunganye bihutira kuva muri ayo matorero arimbuka, nk’uko Loti yihutiye kuva muri Sodomu igihe yari igiye kurimbuka”. *Inyandiko za Kera* (E.E.), pp.277-279.

Soma ipaje ya 612 mu gitabo cy*'Intambara Ikomeye (G.C.).*

“Nguko uko ubutumwa bwa maraika wa gatatu buzamamazwa ubwo igihe kizagera ngo bubwirizanywe imbaraga ikomeye cyane, Imana yo izakorera mu bikoresho byicishije bugufi, iyobore ubwenge bw’abiyereza gukora umurimo wayo. Abakozi bazaba abahanga bakoreshwe n’Umwuka Wera. Abagabo bakiranuka kandi basenga mu kuri bazahabwa imbaraga bagende babwirize amagambo Imana

yabahaye. Ibyaha bya Babuloni bizashyirwa ku mugaragaro. Gutegekesha abizera b'itorero imbaraga za Leta, umurimo w'abadaimoni no kwihuta kw'umurimo w'imbaraga y'i Roma, ibyo byose bizashyirwa ku mugaragaro. ... Abantu ibihumbi byinshi batari barigeze bumva ayo magambo amaze atyo bazayumva". *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.606.

"Uko niko Imana ikorera ibikomeye abemera kuyoborwa n'umwuka wayo". *Ibihamya (T),* vol.8, p.20. Icyo nicyo gihe umurimo w'itorero uzaba ugeze ku musozo, kandi nibwo isi yose izamurikirwa n'umucyo w'icyubahiro cy'Imana.

"Kurabya kw'umurabyo kwerekana uburyo umurimo uzihutira kurangira igihe iherezo rizaba riri bugufi*". Ibihamya* (T), vol.5, p.754.

"Hazabaho uruhererekane rw'ibyaduka bitari bimwe byerekana ko Imana ariyo mugenga w'ibibaho". *Ibihamya* (T), vol.9, p.96.

"Kuko Umwami azasohoza ijambo rye mu isi akarirangiza bidatinze, kandi akarigabanya". Abaroma 9:28.

"Ubutumwa bwo gukiranuka kwa Kristo buzumvikana mu mpande zose z'impera y'isi kugira ngo bategure inzira z'Uwiteka. Iki ni icyubahiro cy'Imana, kirangiza umurimo wa maraika wa gatatu". *Ibihamya* (T), vol.6, p. 19.

"Amagambo ya Kristo yo mu mwuka w'ubuhanuzi, yumvikaniye mu kibwirizwa cyo ku musozi w'umugisha, ni ayacu twebwe abo mur'ibi bihe biheruka. Byuka, urabagirane kuko umucyo wawe uje kandi ubwiza bw'Uwiteka bukaba bukurasiye. Yesaya 60:1....

Ubwiza bw'Uwiteka buramutse bwararasiye mu mwuka wawe, ubaye waritegereje ubwiza bw'inyamibwa iruta abantu inzovu n'umwiza bihebuje umutima wawe uramutse wararabagiranishijwe n'ubwiza

bwe, ni wowe iryo jambo ry'Umwami wacu riba ryaroherererejwe". *Ibyigisho byo ku Musozi w'Umugisha* (M.B.), p.43.

"Mu mwijima w'isi niho umucyo w'ubwiza bwayo, n'umucyo wo kugira neza kwayo, n'imbabazi n'ukuri birabagiranira". *Ingero za Kristo* (C.O.L.), p.415.

"Natoranijwe igihe ubutumwa bwa maraika wa gatatu bwari burangiye. Imbaraga y'Imana yagiye ku Bantu bayo; barangije umurimo bari bashinzwe kandi bari biteguye igihe cy'ibigeragezo. Bahawe imvura y'itumba. Kandi baravuguruwe. Imiburo ikomeye iheruka yumvikanye hose, kandi yacengeye mu batuye ku isi bose batazumva ubutumwa". *Inyandiko za Kera* (E.W.), p.279.

"Abanesha isi na kamere, n'umwanzi Satani, nibo bazahabwa ishimwe rikomeye bashyirweho n'ikimenyetso cy'Imana ihoraho". *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p.445.

"Mbere yuko tugera mu gihe cy'akaga, twese tuzahabwa ikimenyetso cy'Imana ihoraho. Nuko mbona abamaraika bane bageze mu mfuruka enye z'isi, bafashe imiyaga ine. Mbona inzara, intambara, ishyanga ritera irindi, isi yose yari mu muvurungano". *Ibivugwa kuri Bibiliya* (S.D.A.) Bible Commentary), p.968; Ibyahishuwe 7:1-3.

"Ikigeragezo giheruka cyasutswe mu isi abagaragaye bose ko ari abubaha Mana bashyirwaho ikimenyetso cy'Imana ihoraho. Maze Yesu azaherako ahagarike umurimo w'ubuvugizi wo mu buturo bwo mu ijuru". *Intambara Ikomeye* (G.C.), p.613.

## Irangira ry'imbabazi

"Neretswe abamaraika bakora hirya no hino mu ijuru. Mbona maraika avuye mu isi afite ihembe ririmo wino maze abwira Yesu ko arangije umurimo yamutumye gukora, abera bari bamaze kubarwa kandi yabashyizeho n'ikimenyetso. Nuko mbona Yesu ahaguruka, ava aho

yakoreraga umurimo we w'ubutambyi imbere y'isanduku y'isezerano irimo amategeko cumi, ajugunya urwabya rw'imibavu hasi. Arambura amaboko ye maze arangurura ijwi ati: Birarangiye. Maze iteraniro ry'ingabo z'abamaraika zikuramo amakamba mu mitwe yazo, mu gihe Yesu yavugaga aya magambo ati: "Ukiranirwa nagumye akiranirwe: uwanduye nagumye yandure: kandi ukiranuka nagumye akiranuka: kandi uwera nagumye yere".

"Mu gihe Yesu yavaga ahera cyane - igicu cy'umwijima w'icuraburindi gitwikira abatuye ku isi bose. Kuva ubwo nta muhuza wongeye kubaho hagati y'umunyabyaha n'Imana yacumuyeho. ...

"Maze mbona Yesu yiyambura imyambaro y'ubutambyi yambara imyambaro ye y'Ubwami, ku mutwe we hari amakamba menshi. Yari azengurutswe n'ingabo z'abamaraika, nuko ava mu ijuru. Ibyago bigwira abatuye ku isi. Bamwe batukaga Imana. Abandi birukiraga abantu b'Imana babinginga ngo babigishe uko bakwiriye gukira urubanza rw'Imana. Ariko abera ntabwo bari bagifite uko bababakiza. Abakiranutsi baririra abanyabyaha amarira y'ubuheruka, n'amashengesho aheruka, kandi batura umutwaro uremereye wo kubaburira ubuheruka... Bumva amagambo avuzwe mu ijwi rikomeye, avuga ngo: Byaratinze cyane, Byaratinze cyane". *Inyandiko za Kera* (E.W.), pp.279-281.

**Gucungura igihe**

Ubwo ibyago bigiye gutangira, mbese ntidukwiriye gukora ubu ibyo abantu ibihumbi byinshi bazataka bifuza kuba barakoze? Nuko rero bizaba bitinze cyane kwitanga no kureka ibindi byose tugasenga dushishikaye kugira ngo tubone umubatizo w'Umwuka Wera buri munsi. Ubu ni cyo gihe cyo kwiyambura inarijye tukitegura bwangu imvura y'itumba ari yo mvura iheruka. "Ni iki gituma tutagirira inzara n'inyota impano y'Umwuka Wera, kandi ari cyo kizatuma duhabwa

imbaraga? Ni kuki tutabiganira, ngo tubisabire, kandi ngo tubwirize ibibyerekeyeho? *Ibihamya* (T), vol.8, p.22.

“Kuki tutakwikubita hasi twubamye imbere y’intebe y’ubuntu, nk’abavugizi b’itorero. Dufite imitima ishenjaguritse kandi twinginga cyane ngo Umwuka Wera adusukweho aturutse mu ijuru?” *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p.64.

“Mbega ukuntu twebwe abantu dukwiriye gucisha imitima yacu bugufi imbere y’ Imana, tukayisaba kudusukira ku Mwuka Wera:” *Kristo Gukiranuka Kwacu* (Christ Our Righteousness), p. 165.

“Mu menye yuko buri kanya kose mukwiriye kugira Umwuka Wera muri mwe. *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p.223.

Inshingano yacu si ukuguma mu murimo w’Uwiteka dushaka inyungu nyinshi uko umwaka utashye. Igihe kiriho kirarenga dukwiriye kureka Imana ikadukoresha tukarangiza umurimo wayo bwangu tuyobowe n’imbaraga y’Umwuka Wera. Dukwiriye kugira imbaraga n’ubwira cyane”. *Ibihamya* (T), vol.9, p.44.

Iki ni igihe cy’akaga gakomeye cyane. Abatazagerwaho n’ibyago birindwi biheruka ni abafite ingeso ziboneye. Igikenewe cyane kiruta ibindi byose byo mu itorero ryasigaye si abaririmo benshi, si ababwiriza benshi, si amafaranga menshi, cyangwa amikoro menshi. Igikenewe cyane muri iki gihe ni abagabo n’abagore bujujwe Umwuka Wera. Dufite za Hopitali n’amashuri n’amacapiro menshi. Dufite ibitabo byiza kandi bikundwa na benshi ku isi. Dufite gahunda nziza yo gukora mu isi. Ariko kurangiza umurimo w’Imana, dukwiriye kwakira buri munsi umubatizo w’Umwuka Wera. None se ni bande bemera kwitanga bataziganije kuburira iyi si muri iki gihe giheruka?

## 6. AKAGA KARI IMBERE

« Satani iyo ananiwe kuzana amacakubiri mu bantu, abateramo umutima w'uburyarya ». *Ibihamya* (T), vol.5, p.644.

« Uwiyita uwera si we wera. Mu bitabo byo mu ijuru harimo abantu banditswcmo ko ari abera nyamara bakaba batabyiyiziho, bene abo usanga batibonekeza kandi badashimagiza gukiranuka kwabo ». *Kwizera Kwacu* (The Faith I Live By), p.140.

«Abaharanira kuba abakristo b'intungane ntibazishyiramo igitekerezo ko nta cyaha bagira. Ingeso zabo bishoboka ko zaba ari nziza, bashobora kuba bakurikiza ukuri bamenye; nyamara uko barushaho kugira ingeso nk'iza Kristo, ni nako barushaho kwibonamo ubugoryi kuko babona ko batarashyikira rwose ingeso z'uwabacunguye ». *Imibereho yejejxve* (The Sanctified Life), p.7.

« Uko urushaho kwegera Yesu, ni nako uzibonamo amafuti menshi; kuko uzarushaho kwimenya, kandi ubutungane bwawe budashyitse buhinduka ubusa iyo bugereranijwe na kamere ya Kristo itagira amakemwa ». *Kngana Yesu* (S.C.), p.64.

### Uburiganya bwa Satani

« Uko iherezo rirushaho kutwegera, umwanzi azakoresha imbaraga ze zose kugira ngo aduteremo imitima y'uburyarya». *Ubutumwa ku Bakozi*(G.W.),

«Inyigisho z'ibinyoma, zivanzemo ukuri guke, zizashyirwa imbere y'abantu b'Imana. Ubwo rero ni wo mwanya Satani azaba abonye wo gushuka no kuyobya intore niba bishoboka »*Ibihamya* (T), vol.8, p.293.

« Uko turushaho kwegera iherezo ry'ibihe, ibinyoma bizavangwa n'ukuri, ku buryo abayobowe n'Umwuka wera bonyine ari bo bazashobora kuvangura ukuri mu binyoma ». *Ubusobanuro bwa Bibiliya* (S.D.A. Bible Commentary), p.907; Abakolosayi 2 :8.

“Abigisha b’ ibinyoma kenshi bagaragara ko ari abanyamuhati mu murimo w’Imana, ndetse bashobora no gutanga mu byo bafite kugira ngo ab’isi n’ab’itorero bababone ko ari intungane; ariko uko barushaho kuvanga ukuri n’ibinyoma, ni ko n’inyigisho zabo zihinduka ikigeragezo n’ikigusha; maze imitima myinshi ikayoborwa mu nzira z’ibinyoma. Bene abo bagomba guhinyuzwa, si ukubera ko ari abantu babi, ahubwo n’uko ari abigisha b’ibinyoma bagendereye gushyira ikimenyetso cy’ukuri kuri ibyo binyoma byabo”. *Ibihamya ku Babwiriza* (T), p.55.

“Imana ifite itorero ryayo ku isi, ririmo abantu bayo yatoranije, bitondera amategeko yayo. Iryo torero rihagarikiwe nTmana, ntabwo ryiremamo ibice ngo usange umwe ukwe, undi ukwe, rigizwe n’abantu Imana yahamagaye”. *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p.61.

Abafashwa na Satani kuvuga abayobozi nabi cyangwa kuvuga nabi ab’itorero ryasigaye bagirwa inama ngo batekereze aya magambo akurikira y’intumwa y’Imana avuga ati: “Nta kintu na kimwe kiriho ku isi gikundwa n’Imana nk’itorero ryayo. ... Nta cyo Imana yanga cyane nk’igikorwa gikoma mu nkokora abakora umurimo wayo. Abafasha Satani bose mu murimo we wo guhinyura no guca intege ibyo bakoze byose, Imana izabibabaza ibishyize ku murongo”. *Ibihamya* (T), vol.8, p.36.

“abakunda Yesu bakunda n’abo yapfiriye. Ukuri kwabitswe mu mutima kuzagaragaza urukundo rwa Yesu n’imbaraga yarwo itera abantu guhinduka. Ijambo ryose ry’ubukana, risharira, rinegurana, ribata umuntu, si irya Kristo, ahubwo rituruka kuri Satani”. *Ibihamya ku Babwiriza* (T.M.), p. 156.

Ababogamira mu munegurana bakwiriye kuba ikimenyetso cy’akaga kuri twe, kuko igihe umwuka wera azatweza akaduhindura, imitima yacu izuzuzwa gukunda Imana no gukunda bagenzi bacu. Nubwo ari ukuri ko abenshi bo mu itorero ryasigaye bameze nk’abo mw’itorero

ry’i Laodokiya, benshi muri bo bazagosorwa, nyamara mu itorero harimo inteko y’abantu bakiranuka bazumvira inama ya Kristo umuhamya w’ukuru. Bazategurirwa kwakira imvura y’itumba, ari wo mugabane wo kubwiriza ubutumwa baranguruye, maze bitegure guhinduka.

Iri n’itorero ryasigaye. Imana ntabwo izayobora irindi torero. Ubwo abakiranutsi bazavuga ubutumwa bafite imbaraga baheshwa n’imvura y’itumba, abantu ibihumbi byinshi bazasohoka mu matorero yaguye, babe abahamya b’umukiza wabo, kandi bazishimana n’abanesheje bose ubwo bazaba bahagaze ku nyanja y’ibirahuri. Iki ni igihe cyo kwitegura imvura y’itumba. Buri musi dukwiriye kwibuka yuko uyu murimo wo kwitegura ukwiriye gukorwa mu gihe cy’imvura y’umuhindo.

*******

## 7. KWIBABAZA GUKENEWE

“Amaso yanjye akurwa ku bwiza bwTmana, maze nerekwa itorero ryasigaye riri mu isi. Maraika arababwira ati: mbese aho muzakira ibyago birindwi biheruka? Aho muzagera mu bwiza Imana yateguriye abayikunda kandi bemera kubabazwa ku bwayo? Niba ari ko biri, mu kwiriye gupfa kugira ngo mubeho. Ni mwitegure, ni mwitegure, ni mwitegure. Mukwiriye kugira umwiteguro uruta uwo mufite. ... Byose mu byegurire Imana. Mubishyire ku gicaniro cyayo, inarijye ibyo mutunze, n’ibindi byose, bibe igitambo cyera. Ni Ngombwa guhara byose kugira ngo winjire mu bwiza....

“Kwinjira mu ijuru bizatworohera, niba tubiboneshwa no kunyura mu mibabaro. Tugomba kureka kwikunda k’uburyo bwose, tugapfa ku narijye buri munsi, maze tukareka Kristo akaba ari we utugaragaramo

wenyine kandi tugahanga amaso ubwiza bwe. ...” Maraika aravuga ati: “mureke inarijye, mukwiriye kwihuta.” *Inyandiko za kera* (E.W.), pp.66,67.

“Ntabwo twagumana inarijye ngo dushobore kwinjira mu bwami bw’Imana*"Umusozi w'lmigisha* (M.B.), p.143.
“Musabe Uwiteka abereke uko mumeze. ... Inarijye ikwiriye gupfa rwose. Byanditswe mu gitabo cyitwa: *Kugira ngo Tumumenye* (That I May Know Him), p.237.

“Umunezero tuzabona hanyuma ushingiye kuri kamere yacu y’umuntu no kubushobozi bwayo bwose, no ku mbaraga zayo. Bituma umuntu yumvira Imana no kuyoborwa nayo...”

“Yesu yabaye umuntu kugira ngo ahuze umuntu n’Imana. ...Kugira ngo agaruke mu muntu umutima yahoranye akaza kuwuburira muri Satani.” ...
“Muri Yesu Kristo nimo umuntu wese abasha gutsindira”. *Kugira ngo Tumumenye* (That I May Know Him), p.291.
“Muri twe hakwiriye kuba umuhati cyane”. *Ibihamya* (T), vol.9, p.44.

Umutima wa kamere w’imirimo itari myiza y’umuntu ukwiriye kubambwa; kuko icyo iyo kamere yerekezaho ari ikibi, kandi amaherezo yacyo ari urupfu.

“Musenge kugira ngo imbaraga ikomeye y’Umwuka Wera, no kwihuta kwayo kose gukiza n’imbaraga ihindura imibereho ibageremo imeze nk’umuriro w’amashyanyarazi (electricite), uko ugera mu mubiri w’uwaremaye, ugatuma imitsi yumva yongera kugira ubuzima, bigatuma umuntu ava mu rupfu, no mu by’isi n’iby’ubuhehesi, akemera ijwi ry’Umwuka. Ni mugenza mutyo muzaba abaragwa b’ibyomu ijuru, mucitse ku bibi biri mu isi biterwa n’irari, kandi mu mitima yanyu hazarabagirana ishusho y’uwabakubitiwe kugira ngo mukire”. *Ibihamya* (T), vol 5, p.267.

“Uwiteka yifuriza umuntu wese muri twe kumasha bwangu”. *Ubutumwa Bwatoranijwe* Igitabo cya 1 (S.M., book 1), p.98.

“Kugira ngo tube turi Abadvantisti nyakuri b’umunsi wa karindwi kandi b’abaziranenge tugomba kugira Umwuka Wera mu mitima yacu no mu ngo zacu. Imana yaduhaye umucyo kugira ngo twebwe Abisiraeli bo muri iki gihe twiyoroshye twicisha bugufi imbere y’ Imana, twese imitima yacu ariyo nsengero z’umwuka wera; ni tubigenza dutyo Imana izumva amasengesho yacu, yaba ayo twisabira ubwacu nayo dusabira abarwayi, kandi izaha umugisha imiti yose ivurisha indwara zacu”. *Inama zo Kwirinda* (C.H), p. 136.

“Umutima wejejwe, urahinduka koko. Guhinduka kw’imico ni ubuhamya bw’isi bwerekana ko Kristo ari muri uwo mutima. Umwuka wTmana azana imibereho mishya mu bugingo, maze agatuma ibitekerezo byabo byose byerekera kuri Kristo; maze umuntu agahinduka wese wese akagaragaramo ishusho y’Imana”. *Abahanuzi n ’Abami* (P.K.), p.233.
“Ibyo intumwa zakoze, ni byo umwizera wese wo mu itorero agomba gukora uyu munsi”. *Ibihamya* (T), vol.7, p.33.

“Abahawe Umwuka Wera bose ku munsi wa Pentekote basabye guhora bahabwa ubuntu, kugira ngo bashobore kugera ku rugero rukwiriye rwo kuba abaziranenge. Kubwo kuyoborwa n’umurimo w’Umwuka Wera, n’uwari umunyantenge nke mu mwitozo wo gukiranukira Imana, yize gukoresha imbaraga ze maze arezwa, ahinduka mushya. Bujujwe Umwuka Wera bakora ibikomeye bahabwa imbaraga ituruka ku mutwe w’ubumana maze imyifatire yabo igaragara ko ari iy’abakiranutsi koko. ...
“Iyo bose baza kuba bari bafite ubushake, bose baba barujujwe Umwuka”. *Ibyakozwe n ’Intumwa* (A.A), pp.49,50.
“Iyo intumwa y’ Imana yitanze ikiyegurira ubushake bw’Imana bituma Umwuka Wera akora ibitangaza mu mitima y’abihaye imana bose”. *Inama zo Kwirinda* (C.H.), p.437.

“Nta kintu dukeneye mu murimo wacu kirenze gusabana n’ Imana. Mu mibereho yacu yose dukwiriye kwerekana ko dufite amahoro mu mucunguzi wacu. Amahoro yo mu mutima azarabagirana mu maso. Ijwi rizavugana imbaraga ifite kureshya gukomeye. Gusaba n’ Imana bizakungahaza ingeso n’imibereho yacu. Abantu bazatumenya, nk’uko abigishwa ba mbere bamenyekanye ko bahoranye na Yesu. Ibyo bizahesha umukozi imbaraga adashobora kubona ahandi. Akwiriye kuba maso kugira ngo iyo mbaraga atayinyagwa”. *Umurion w’Ubuvuzi* (M.H.), p.512.

## Ubushobozi butagire iherezo

“Ukunda Kristo bihebuje azakora ibyiza byinshi. Umugiraneza ushyira inarijye ku ruhande, nta kwiriye kugira ikimuzitira cyangwa se ikimukoma mu nkokora, kuko kubwo kutikunda Umwuka Wera abona uko akorera mu mutima we, maze ibyo bigatuma abaho imibereho yiyeguriye Imana”. *Uwifuzwa mu Ibihe Byose* (D.A), pp.250-251.

“Uwiyeguriye gukorera Uwiteka, ntagire ikindi agundira, ahabwa imbaraga ikomeye n’imigisha itarondoreka”. *Umurimo w’Ubuvuzi* (M.H), p.160.

## Dore mpagaze ku rugi ndakomanga

“Icyaha gikomeye cyane cy’abahamya ko ari abakristo ni iki, ni uko batugururira imitima yabo kwakira Umwuka Wera” *Ubutiimwa Bwatoranijwe* Igitabo cya 2 (S.M., book 2), p.57.

“Ni wugurura urugi rw’umutima wawe, Yesu azagusesekaza ho impano z’Umwuka we, maze ube umwigisha muzima wigisha mu rugo rwaze no mu itorero, ndetse no mu isi yose”. *Kristo Gukiramika Kwacu* (Christ Our Righteousness), p. 146.

“Imirimo yose intumwa za koze, ni yo uwizera wese wo mu itorero akwiriye gukora. Kandi tugomba gukora uwo murimo tubikynze,

kugira ngo ibyo dukora byose tube dushorewe n'Umwuka Wera, kuko uko ibicumuro birushaho kwiyongera ariko hakenewe benshi bahamagarirwa kwihana. ...

"Muri iki gihe, ubwo iherezo rya byose riri bugufi, mbese ntabwo umuhati w'itorero ukwiriye kwiyongera ndetse ku buryo urusha uw'itorero rya mbere? ... Mbese ntabwo imbaraga y' Imana ikwiriye kwigaragaza cyane muri iki gihe birenze uko byari bimeze mu gihe cy'intumwa?" *Ibihamya* (T), vol.7, p.33.

"Abantu b' Imana bakwiriye gukangurwa kugirango umurimo wayo urusheho kujya mbere ufite imbaraga".
"Igihe Imana iduhaye umwuka wayo, iba itwihaye ubwayo". *Ibihamya* (T), vol.7, p.273.

"Ntidukwiriye gukabya mu muhati wacu wo kubwiriza ubutumwa". *Ibihamya* (T), vol. 1, p. 16.

"Dukeneye umubatizo w'Umwuka Wera". *Kubwiriza Ubutumwa* (Ev.), p.558.